**ABUBUWAN DA KE CIKI**

**Shafi**
Sadaukarwa ɓi
Godiya ɓii
Gabatarwa ɓiii
Ma'anar Waƙar Baka ɗii

**BABI NA ƊAYA**
**TARIHIN WANZUWAR**
**WAKOKIN BAKA NA HAUSA 1**
1.1 Kasar Hausa da Al'adunta 1
1.2 Hasashe a Kan Asalin Waƙar Baka 7
1.2.1 Kaɗe-Kaɗen Farauta 17
1.2.2 Kaɗe-Kaɗen Noma 18
1.2.3 Kaɗe-Kaɗen Yaƙi 18

**BABI NA BIYU**
**NAU'O'IN WAKOKIN BAKA NA HAUSA 20**
2.1 Waƙoƙin Baka na Yara 20
2.1.1 Waƙoƙin Yara Maza 20
2.1.2 Waƙoƙin Yan Mata 21
2.2 Waƙoƙin Baka na Manyan Mata 22
2.2.1 Waƙoƙin Daka 22
2.2.2 Waƙoƙin Raino 23
2.2.3 Waƙoƙin Daɓe 23
2.2.4 Waƙoƙin Niƙa 24
2.2.5 Waƙoƙin Talla 25
2.3 Waƙoƙin Baka na Cikin Labarai da Tatsuniyoyi 25
2.4 Waƙoƙin Baka na Makaɗan Baka 26
2.4.1 Waƙoƙin Bege 26

2.4.2 Waƙoƙin Fada/Sarakuna 26
2.4.3 Waƙoƙi Game-Gari 26

**BABI NA UKU**
**HANYAR NAZARIN WAKAR BAKA 27**
3.1 Gabatarwa 29
3.1.1 Salsalar Waƙa 29
3.1.2 Shekarar Haihuwa da Lokaci da Wuri 29
3.1.3 Yawan Ɗiya a Waƙa 30
3.1.4 Tarihin Makaɗi a Taƙaice 31
3.1.5 Bayanin Wanda Aka yi wa Waƙa 31
3.2 Turke da Warwararsa 31
3.2.1 Muhallin Turke 31
3.2.2 Taƙaita Turke (Turke a Gajarce) 32
3.2.3 Warwara da Tsettsefewar Turke 33
3.2.4 Tubalan Ginin Turke 33
3.3 Awon Baka 36
3.3.1 Yawan Layuka a Ɗa 36
3.3.2 Zubin Ɗiya a Waƙa 37
3.3.3 Tsarin Ɗan Waƙa 37
3.3.4 Tsarin Rerawa 43
3.3.5 Takidi a Ɗiyan Waƙa 51
3.3.6 Karin Murya 55
3.3.6.1 Amsa Amon Kari 56
3.3.6.2 Gidan Dara na Kari 57
3.4 Adon Harshe 60
3.4.1 Kamantawa 61
3.4.2 Siffantawa 63
3.4.3 Jinsintarwa 65

3.4.4 Kinaya 66
3.4.5 Alamtarwa 67
3.5 Aiwatar da Harshe 68
3.5.1 Zaɓen Kalmomi 69
3.5.2 Karin Harshėn Waƙa 70
3.5.3 Karangiya 70
3.5.4 Ginin Jimla da Tsarinta 71
3.6 Kammalawa 72
3.7 Manazarta 72

**KAMMALAWAR LITTAFI 74**
**MANAZARTA 76**
**RATAYE 82**
Wasu Matanoni na
Waƙoƙin Ibrahim Narambaɗa a Zube 82
Gogarman Tudu 82
Toya Matsafa 85
Ya ci Maza ya Kwan 88
Dokin Iska Ɗanhilinge 90
Na Riƙa ka da Girma 94
Tudu Madogara 96
Ya Riƙa da Hankali 97
Niƙatau Bajinin Macciɗo 102
Jikan Mamman Tukur 103
Hawo da Shirin Yaƙi 104
Masu Gari Mazan Gabas 106

Shiri Bajinin Mamuda
108
Ya Buwayi Maza Ginshiƙin Tama 112
Buwai Maza na Mai Fada 113
Ya Buwai Maza Salihu 114
Ibrahimu na Guraguri
115
Madogara na Malam 118

**SADAUKARWA**

Na sadaukar da wannan littafi zuwa ga malamaina waɗanda suka ɗora ni a turbar nazarin adabin Hausa, musamman ma, fannin adabin baka na Hausa. Su ne kuwa:

Farfesa MKM Galadanci,
Shugaban Sashen Koyar da Harsunan Nijeriya na da,
Tsangayar Fasaha da Addinin Muslunci,
Jami'ar Bayero, Kano

Farfesa Abdulƙadir Ɗangambo,
Sashen Koyar da Harsunan Nijeriya,
Jami'ar Bayero, Kano.

Farfesa Ibrahim Yaro Yahaya,
Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya ta da,
Jami'ar Bayero, Kano.

**Allah ya saka musu da alherinsa.**

## GODIYA

Godiya ta tabbata ga Allah, mai girma da ɗaukaka, wanda ya fahimtar da ɗan'adam dangogin ilmi ya kuma fifita shi a doron ƙasa ta hanyar ba shi hankali da tunani, ya kuma ba shi damar amfani da su wajen gano abubuwa. Tsira da amincin Allah sun tabbata ga Shugabanmu, Annabi Muhammadu, Sallallahu alaihi wasallama.

Bayan haka, ina matuƙar godiya ga waɗanda suka ba ni gudummawa ta hạnyoi daban-daban kamar Emiratus Farfesa Abdulƙadir Ɗangambo da Farfesa Bello Sa'id da Marigayi Farfesa Ɗalhatu Muhammad da Emiratus Fafesa Ɗandátti Abdulƙadir da Marigayi Farfesa M.K.M. Galadanci da Marigayi Farfesa Ibrahim Yaro Yahaya da Marigayi Malam Muhammadu Sani Ibrahim da Marigayi Malam M.B. Umar da Farfesa Ahmad Magaji da Farfesa Aminu Lawal Auta da Malam Aminu Salmanu Gusau da Farfesa Abdullahi Bayero Yahya da Farfesa Bello Bala Usman B/Kabi da sauransu.

Allah ya saka wa kowa da kowa da fiyayyen alherinsa.

Sa'idu Muhammad Gusau,
Sashen Koyar da Harsunan Nijeriya,
Jami'ar Bayero, Kano.
Fabrairu, 2023

**GABATARWA**

Waƙar baka aba ce wadda take buƙatar shiryawa da tsara batutuwa a samar da gangar jikinta cikin azanci da hazaƙa a naƙaltar harshen da ake amfani da shi. Daga nan, sai a rera ta tare da amshi a kuma daɗa fito da armashinta ta amfani da sautinta. Rerawa da zaƙin murya da sauran abubuwan da suka danganci rauji abubuwa ne muhimmai a wajen samar da nagartattun waƙoƙin baka. Dukkan waƙoƙin baka suna tafiya ne tare da sautin kiɗa.

Harshen da makaɗan baka suke amfani da shi a bisa kansa cikakke ne, yana da kamalarsa ta daban da harshen yau da gobe da ake amfani da shi wajen furuci ko rubutu. Domin haka, wasu suke nuna harshen waƙa taƙadari ne saboda yakan bauɗe wa wasu ƙa'idojin nahawu. Kauce wa daidaitacciyar ƙa'ida kuwa salo ne a waƙar baka, amma duk da wannan lalura, makaɗan baka suna ɗora waƙoƙinsu ne a bisa dokoki da ƙa'idoji na tsarin harshe na Hausa.

Harshen Waƙoƙin Baka, harshe ne ingantacce na musamman, mai daga hankali, mai tafiya da rauji da amsa-amon kari wanda yake daidaita layuka a cikin ɗiya.

Har wa yau, a waƙoƙin baka ana amfani da hanyoyi na adonta harshe da dabaru na nuna gwaninta da burgewa da sakaya zance ko ɓoye shi.

Idan kuma aka lura, yawancin waƙoƙin baka akan iya yi musu ƙari ko ragi a yayin da wasu al'amura sababbi ko

baƙi suka wanzu. Hatta ma waƙoƙin da aka yi wa ɗani na wani makaɗi da ya rasu, makaɗa kan sami dama su *rage* wasu ɗiya na su o su yi musu wasi *ƙarin* ɗiya.

Domin haka ne waƙar baka take tafiya da lokaci na aukuwar sababbin al'amura. Muddin dai makaɗi na raye, yakan so ya yi wa waƙa daɗi ta kawo wasu abubuwan da suke faruwa na rayuwa, wajen yin wannan aiki ne yake fadawa tarkon rage wasu ɗiyan ko ƙara wasu ɗiya.

Tsayayyiyar doka ko ƙa'ida dangane da shirya layuka a ɗiyan waƙar baka ita ce daidaita rauji tare da daidaita madira ko masaukar amo a gaɓoɓi biyu ko ɗaya na kalmomi na ƙarshen saɗaru. A waƙar baka, wajibi ne a daidaita karin sauti na gaɓar ƙarshe ta saɗara.

Makaɗan baka kuma ba su tauye kansu wajen shirya layukan ɗiyan waƙa a kan wani ƙayyaɗajjen adaɗi, sukan numfasa, su ƙare 'ɗa' inda duk saƙo ƙarami ya ƙare ko ya dakata, kuma yin haka ba zai ruguza tsarin karin murya ba.

Shi wannan littafi an rubuta shi ne don ya ba da haske dangane da dabaru da hanyoyin nazarin waƙoƙin baka da sauran abubuwan da suka shafi sigogin waƙoƙin na baka da yanaye-yanayensu. An laƙaba wa littafin suna *Jagoran Nazarin Waƙar Baka Bahaushiya.* Littafin, har wa yau, ya rairaye hanyoyi na tarƙen Waƙoƙin Baka a matsayin na Mazhaba ko Ra'i bisa muradu da madosai da sigogi na *Nazarin Waƙar Baka Bahaushiya* (WBB).

Daga cikin muhimman abubuwa da wannan littafi ya ƙunsa, an yi magana dangane da tarihin wanzuwar waƙoƙin baka a wasu sassa na duniya da kuma a ƙasar Hausa a keɓance. An zo da ra'ayoyin masana a kai, inda aka gano kirare-kiraren farauta da na noma da na yaƙe-yaƙe su ne suka haddasar da nau'o'in kaɗe kaɗen Hausawa.

Haka kuma an yi nazarin nau'o'in waƙoƙin baka na Hausa, tun ma ba waƙoƙin baka na cikin wasanni da bukukuwa da na gudanar da wasu ayyuka da na cikin labarai da tatsuniyoyi da waƙoƙin da suke tafiya da kaɗe-kaɗe wato waƙoƙin makaɗan bege da na fada ko Sarakuna da na makaɗa Game-Gari.

Daga nan kuma sai aka shiga gabatar da hanyoyin nazarin waƙar baka inda aka fara da taƙaitaccen tarihin ɓullowa da wanzuwar hanyoyi daban-daban na nazarin adabin Hausa. Ta fuskar hanyoyin nazarin waƙar baka kuwa an kawo sashen gabatarwa wanda ya ƙunshi salsalar waƙa da nasabarta da shekarar haihuwarta da lokaci da wurin da aka yi ta da yawan ɗiyanta da tarihin makaɗinta a taƙaice da kuma tarihin wanda aka yi wa ita. Sai bayanin turke da ya haɗa da warwara da tsettsęfewar turke da muhallin manufa da taƙaita manufa da tubalan ginin turke. Sai kuma awon baka wanda yake magana kan yawan layuka a dan waƙa da zubin ɗiyan waƙa da tsarin ɗan waƙa da tsarin rera ɗiya da takidi a ɗiyan waƙa da amsa-amon kari. Sai sashen adon harshe wanda ya ƙunshi kamantawa da siffantawa da kwalliya da alamtarwa da kinaya. Daga nan aka yi bayanin yadda za a

duba aiwatar da harshe ta hanyar zaben kalmomi da karin harshe da yanayin ginin jimla da tsarinta. A sa'ilin gama nazarin nan, kammalawa tare da bijiro da manazarta za a yi dangane da ayyukan da aka yi ƙaru da su a tafiyar da tarken.

Ina fatan wannan littafi zai taimaka wa ɗalibai masu karatu da masu nazarin waƙoƙin baka da sauran masu ƙoƙari na bunƙasa nazarin adabin waƙa.

## MA'ANAR WAKAR BAKA

Waƙar baka daɗaɗɗiya ce wadda aka faro ta tun lokaci daɗaɗɗe mai nisan gaske. Waƙa ta rayu tana daɗa bunƙasa tana haɓaka har zuwa yau. To, shin ita waƙar nan yaya take, mece ce ita? Akwai wasu matakai wato kalmomi muhimmai da za a iya amfani da su wajen fito da ma'anar waƙar baka, su ne kuwa:

- hawa da saukar murya
- daidaita sautin murya cikin amsa-amon kari
- rauji
- azanci
- naƙaltar harshe
- rerawa
- saƙo
- hikima
- fasaha
- Jagora
- 'Y/Amshi
- ƙulli
- ƙari
- tarbe
- saukar sauka
- kiɗa
- karɓi ko amshi
- gada da tafi
- mabanci
- da sauransu

Alhaji Musa Ɗanƙwairo ya bayyana wasu hanyoyi da ake bi ta kansu a shirya waƙar baka. A fakaice yana yin bayani ne dangane da yadda ake shirya kalmomi su haɗu su zama zance cikin yanayin waƙa, Kamar haka:

Hawa $A^1$ Duk makaɗan da a Tsahe na shahe,
$A^2$ Hab baki ha 'yan gidan su duka,
Sauka $A^3$ Babu mai shirya waƙa kamar tawa,
Takidi $A^{1.1}$ Duk makaɗan da at Tsafe nai jam'i.
$A^2$ Hab baki ha 'yan gidan su duka,
$A^3$ Babu mai ƙulla waƙa kamar tawa,
Hawa $B^1$ Ga makaɗi ya ƙulla waƙa tai,
Sauka $B^2$ Sai a amsa mashi ba a kara mai,
$B^3$ In na ƙulla waƙa a ƙara man,
Ajewa $B^4$ Mu hudu duk azanci gare mu,
Saukar Sauka $B^5$ Shin a'a mutum guda za ya yarde mu,
Gindi $Ɗ^1$ Shirya kayan faɗa mai gida tsafe
$Ɗ^1$ Ali dan Iro ba ka dauki raini ba.

Kalmomin 'shirya' da 'ƙulla' da 'amsa' da 'ƙara' da 'azanci' su ne suka bayyana mana yadda Ɗanƙwairo yake kallon waƙar baka da zance ce shiryayye mai hikima mai ni'ima da ake ƙullawa cikin azanci tare da yi masa ƙari da karɓi. Ashe ke nan tsararriyar waƙar baka gamsasshiya da za a iya kira waƙa ita ce wadda ta ƙunshi waɗannan abubuwa:

- saƙo
- fasaha/azanci/hikima
- tsari/shiri
- saka/ulla
- zaɓi
- sautin murya/rauji

- rerawa

Dukkan waɗannan tubala ne na ginin waƙa waɗanda idan aka rasa su, to sai dai wani abu, amma ba waƙa ba. Rashin wasu daga cikinsu kumna kan raunana waƙa ta zama lami tamkar miya babu gishiri.

Ma'anar da za iya ba wa waƙar baka ta kai tsaye ba tare da gwama ta da waƙa rubutacciya ba, ita ce:

Waƙar baka, wani zance ne shiryayye cikin hikima da azanci da yake zuwa gaɓa-gaɓa bisa ƙa'idojin tsari da daidaitawa a rere cikin sautin murya da amsa-amon kari da kiɗa da amshi. Daidaitawar da ake yi wa layukan waƙa, ya sa ba ta zuwa a shimfiɗe ko kuma ta zo gaba ɗaya, a'a, tana zuwa ne gutsure-gutsur[1] tare da maimaita gindinta a tsakaninsu. Kusan kowane gutsure kammalalle ne ga kansa, sai dai wani lokaci ma'anar takan cika ta tumbatsa ta tsallaka zuwa ga gutsure da ke biye. Gutsuren nan da ake magana shi ne jagoran waƙa yakan fara furtawa kafin 'yan amshinsa su karɓa, yakan rera layi ko wasu layuka daga cikinsa, daga nan 'yan amshinsa su iyar da sauran layukan. Amma a waƙoƙin da suke da kaɗaita kawai, kaɗaitan ne shi kaɗai yake furta layuka a ɗiyan waƙarsa.

[1] 'Gutsure' shi ne 'da'. A waqar baka ba a kayyade yawan layuka a dan waqa, Sannan, bisa yawanci musamman ga makaxan da suke cikin kungiya, suna maimaita rera gindin waqa a karshen kowane dan waqa.

# BABI NA ƊAYA
# TARIHIN WANZUWA DA HAƁAKAR WAKOKIN BAKA NA HAUSA

Tarihi fanni ne wanda yake bayyana aukuwar wani abu tun a wani lokaci daɗadde ko makusanci da ya shuɗe. Bin diddigin faruwar abu a daɗadden zamani yakan sa a yi gamon katar da ainihin Haƙiƙaninsa, ko a samo wani rubabben tůshensa, ko a sami sabani a ruwayarsa. A wannan babi an duba yiwuwar gano ainihin tarihin faruwa da wanzuwar waƙoƙin baka na Hausa, amma an fara komawa ne ga tarihin faruwar wasu abubuwa a ƙasar Hausa.

## 1.1 Kasar Hausa da Al'adunta

Ƙasar Hausa farfajiya ce wadda ta mamaye yankin tsakiya na ƙasar Sudan. Daga arewa ƙasar Hausa ta yi iyaka da ƙasar Azbin ta cikin Jamhuriyar Nijar da kuma Hamada, daga kudu kuwa ta yi iyaka da ƙasar Benin da wasu garuruwan Gwarawa da Kambarawa da Dakkarawa da Acifawa'[2]. Ta wajen yamma kuma ta haɗo da garuruwan Zabarma wato mutanen Sanwai, daga gabas kuwa ta yi iyaka da ƙasar Borno. Ashe ke nan ƙasar Hausa ta haɗa da Jihar Kano da Jihar Sakkwato da arewacin Jihar Kaduna da kuma arewacin Jihar Bauchi dukkansu a cikin Nijeriya. Ta kuma haɗa da ƙasashen Kwanni da na Damagaram da Tassa da Maradi da Adar a Jamhuriyar Nijar (Ibrahim, 1982:1-4).

---

[2] Waxannan wasu kabilun Nijeriya ne da ke makwabtaka da qasar Hausa ta vangaren kudu.

Ƙasar Hausa ta ƙunshi manyan birane da garuruwa, kamar birnin Daura da Kano da Katsina da Turunku da Kufena da Zamfara da Surame da Gobir da sauransu. Haka kuma Kasar Hausa tana da manyan dauloli, inda kowace daula take gudanar da harkokin mulkinta don kariya daga abokan gaba. Da daulolin nan suka bunƙasa, sai kowace daula ta nada shugaba wanda zai dinga tafiyar da ragamar harkokinta na shugabanci.

Tun da farko dai ɗan'adam ya fara gyaggyara dutse ne yana yin kayan aiki da shi don neman abincinsa, inda ya fara sana'ar farauta ta tudu da ta cikin ruwa. Yana yawo yana farautar kifi da namun daji da 'ya'yan itatuwa da tsirrai. Bayan ya gano wuta ne, sai ya kyautata sana'arsa ta farauta, ta zama babbar sana', ta rayuwa. Dan'adam dai ya fara ɓullowa ne, kamar yadda masu tarihin suke da'awa (Gusau, 1983:6-8) wajejen gabacin Afirka da ƙasashen da ke kewaye da ita, da can kuma tsakiyar Asiya da Kasar Sin. Da hali kuma ya canja, sai dan'adam ya koma inda ya fi samun abincinsa a can wajen kogin Nil da kogin Furata da Dijilata duk a cikin ƙasar Asiya ta tsakiya, har kogin Sin inda ya bazu zuwa ƙasar Turai.

Daga shekara ta 7,000 zuwa l10,000 gabanin miladiyya duk halaye gaba ɗaya suka sake canjawa na rayuwar dan'adam, balle ma a kudancin Afrika da tsakiyar Asiya saboda fafitikar da yake yi ta neman abinci dare da rana, musamman an kasa samun isasshen abinci ga kuma mutane suna ta karuwa. Daga nan, dan'adam ya mayar da dogaronsa ga 'ya'yan itace da tsirrai, har ya yi abota da

kare don tsaron kai, ya kuma tsiri kiwon tumaki da awaki da shanu don karin abinci. Ya ci gaba da haka har zamani mai tsawon gaske fiye da shekaru dubu biyar (5,000) kafin haihuwar Annabi Isa, alaihis salam. Bayan haka, mutumn ya buraci ya koma ga koguna ya rayu, a hanyar ci gaba da farauta ta tudu da ta ruwa. Da wannan farauta ce ya bunƙasa hanyoyin samun abincinsa da suturarsa (Gusau, 1983: 6-8).

Bayan shuɗewar waɗannan halaye da juye-juyen abubuwa sai aka sami wani hali na rayuwa inda kwatsam dan'adam ya gano noma da taimakon kwayoyin da yake ci na tsirrai. Watakila, kwayoyin da suke faɗuwa a kasa kan hanya ko mashekarin da ya tashi, suke tsirowa har su yi "ya'ya da faggu tantsan da Rwaya irin waɗanda suka faɗi din, Lalura ta sa ya gano cewa idan aka kula da kwayar da aka shuka ta hanyar ruwan sama ko ban ruwa da tsarkake ta gu barin wani haki, to ta fi yin kyau da 'ya'ya sosai. Amma wani ƙaulin kuma wanda manoma suka fi dogara a kansa, shi ne wai kare ne asain noma. Lokacin da dan'adam ya lura da kare idan ya yakuci wurin da ciyawa ta fito ko wani haki ya tsiro, sai a ga abin da ya yakuta din ya fi kyau kuma ya fi yalwa. Daga nan ne mutum ya kwaikwaye shi[3].

Da wuya a gano mutumin da ya fara noma a duniya, watakila ma, ko a ƙasar Hausa, amma dai ana ganin an

---

[3] Qarin bayani a nan, dubi labarin Habila da Kabila inda hankaka ya koya Wa dan'adarn yadda zai yì tono a kasa ya binne dan'uwansa bayan ya mutu (AIkur'ani; sura ta 5; aya ta 27-31).

fara yin noma ne bayan zamuna guda uku na tun can gabanin miladiyya. Wasu suna ganin sarkı Kayyumarat ne wai ya fara yin noma., Zance kuma da ya danganci addini ana cewa Annabi Adamu ne ya fara noma a bayan kasa. Masana tarihin Musulunci suna cewa garin Jidda nan ne gonarsa (Gusau, 1983:8-11). Noma ya yi ta yaduwa, yana ta bazuwa cikin jama'a. Wasu na tashi wasu na komawa wurin da suka ga ya fi manoma mai ni'ima da albarka. A hankali a hankali har noma ya iso Nijeriya, ya yi kaka-gida a arewacinta, ba domin komai ba, sai saboda kyawun yanayin muhalli da kasa wadda ta dace da iraruwan buƙata.

A ƙasar Hausa ma sai da aka fara gudanar da sha'anin farauta kafin noma. Farauta da tara 'ya'yan itace da zama a cikin kogunan duwatsu ko a gindunansu da kiwon dabbobi su ne abubuwan farko da mutanen ƙasar Hausa suka fara yi'[4]. Akwai tababa dangane da wanda ya fara noma a ƙasar Hausa, ammna wasu na cewa Kartau da Nomau ne wai suka fara yin sa. Watakila Kartau din nan shi ne ake yin shagube da sunansa, ana cewa: "Ko kai ne Karta-in-ga-hoge sarkin noman duk duniya, ba ka iya yi mini komai, kuma ba ka hana ni in ci hatsi". Shi dai Kartau ana jin ya fara noman rani ne da taimakon ban ruwan, shi ko Nomau, noman damina da taimakon ruwan sama (Gusau, 1988:9-10).

---

[4] Abagayawa, wasu mutane masu hakar tama waxanda kuma sunan shugabansu ne aka raxa wa Kano, sun fara zama ne a gindin dutse. Su kuma mutanen Daura sun fi mai da hankali ne ta fuskar kiwon dabbobi, a Katsina kuwa an fi yin farauta da kiwon dabbobi.

Albarkar noma ta sa aka sami saulin kafa usura da jama'ar ƙasa da tsarin rayuwa da zaman tare da sha'anin mulki da siyasa da makamantansu.
Bayan da dan'adam ya gano noma, sai ya bukaci Zama kusa da wurin nomnansa, don ya kula da yabanyar gonarsa. Har ya kai ba ya iya dagawa daga gonar tasa, sai a kan wata lalura mai ƙarfi. Ta haka ne aka sami gida kusa da gona, har aka wayi gari aka sami ƙauye da gari da birni da kasa da sauransu.

Ɓurɓushi na tasirin zama wuri ɗaya ya fara samuwa ne tun zamanin da Hausawa suka kakkafa tungage da kauyuka da unguwoyi dangane da yawan mutane da dacewar halayensu. Sun yi haka ne kuwa don samun takamaiman wurin noma da kyautata shi da bunƙasa sana'o'i da huldar kasuwanci da sauransu. Kuma an zauna waje ɗaya cikin ƙungiya saboda kare waɗannan muhallai daga tarwatsewa ta dalilan hare-hare ko yaƙe-yaƙen abokan gaba.

Muhimman wuraren zaman jama'a su ne bukkoki ko gidaje a ƙarƙashin shugabancin maigida. Maigida shi ne babba a gida, shi yake da 'yancin tafiyar da dukkan harkokin gida. Gidan yakan zama babba na tarayya inda zai ƙunshi iyalin mai gidan da na ya'yansa da sauran 'yan'uwansa.

Idan wata matsala ta auku tsakanin gida da gida sai masu gidaje su taru su warware ta cikin ruwan sanyi. Da gidaje suka yawaita, mazauna gidajen sukan hadu su zabi wani

dattijo daga cikinsu a matsayin shugabansu, da laƙabin mai unguwa. Gidaje ke nan da suka bunƙasa sai suka haifar da kauyuka. A kwana a tashi kauyuka suka yawaita saboda kowane sashen masu sana'a iri ɗaya zai sarmar da mazauninsu wato ƙauyensu. Da kauyukan masu sana'o'i daban-daban suka yalwata, sai suka hadu waje ɗaya da sunan gari. Saboda kare lafiyarsu, mazauna wannan wuri suke nada shugaba wanda zai dinga gudanar da harkokinsu na rayuwa. Shi irin wannan shugaba akan kira shi mai gari ko sarki. Masu tarihi sun tabbata cewa birane sukan bunƙasa ne saboda abubuywan addin da ake gudanarwa a cikinsu, kamar bautar iskoki da dodanui. Kuma mafi yawa akan kafa su ne a wuraren da suke kewaye da manya-manyan duwatsu waɗanda aka camfa suna ajiye iskoki da ake bauta wa, sannan mutanen farko suna dibar karfen tama a gindunan duwatsun da suke a wuraren. Haka kuma mutanen farko sukan kafa garuruwa gab da gulabe don samun fadamun noma da yanayin kasa mai albarka (Gusau, 1988:24-28).

Bayan farauta da gano noma da kafa garuruwa, sai Hausawa suka ci gaba da aiwatar da sana'o'i iri-iri don taimakon kansu ga samun saukin tafiyar da rayuwarsu ta yau da gobe. Sana'o'i su ne abubuwa na farko da suka sa Hausawa su zauna cikin ƙungiya-ƙungiya, sannan kowace sana'a tana da shugaba mnai jagabanta. A tsakanin Hausawa akwai rukunin mafarauta da manoma da makera da masunta da masaka da ma'aska (wanzamai) da marina da majema da dukawa da sauran masu sana'o'i daban daban. A lokacin da garuruwa suka bunƙasa a

farfajiyar ƙasar Hausa[5], sai yaƙe-yaƙe suka haddasu tsakaninsu. Garuruwa suka zauna yau zaman lafiya gobe yaƙi har zuwa lokacin masu jihadi a ƙarni na goma sha tara (K. 19) da zuwan Turawa wanda ya kawo ƙarshen yaƙe-yaƙe na ƙabilanci a farkon ƙarni na ashirin (K20). Daga nan aka bunƙasa, aka yalwata, aka ci gaba da rayuwa ta zaman jin daɗi da lumana, wata rana ma har da barje-gumi.

### 1.2 Hasashe a kan Asalin Waƙar Baka

Samun asalin yadda aka fara waƙar baka a kowace irin al umma yana da wuya da kuma neman bincike mai zurfi ko kuma dawara da kai-kawon tarihi. Akwai sabanin ra'ayoyi game da asalin waƙar baka a rayuwar Hausawa. Ana jin dan'adam ya ƙagi waƙa ne tun lokacin da ya fara neman abinci ta hanyar "farauta", daga nan, da mutane suka gano "noma" sai waƙa ta kara habaka. Wasu kuma sukan ce hanyar bauta ta gargajiya ta daɗa bayar da haske wajen kyautata sha'anin waƙa.

Daga cikin ra'ayoyin da ake bayarwa dangane da asalin waƙa a ƙasar Hausa, akwai inda ake ganin waƙa ta samo tushe ne daga wajen wani maroƙi 'Sasana'. Domin haka, a wannan ra'ayi, ana jin makaɗan Hausa jikokin wannan

[5] Kamar yadda aka nuna a baya, manyan garuruwan qasar Hausa sun haxa da Daura da Katsina da Kano da Gobir da Zamfara da Alkalawa da Kiyawa da Kabi da Gaya da Turunku da Kufena da sauransu.

mutum ne da ake kira *Sasana*[6] wanda ya rayu a ɓangaren Asiya, daga baya wasu daga cikin 'ya'yansa suka yiwo kaura zuwa ƙasashen Hausa. A wannan ma'ana kalmar 'Sasana' tana nufin 'maroƙi' da harshen Faransanci[7]. Har wa yau, wannan ra'ayi yana ƙarfafa, sasana shi ne mutumin da ya fara yin roƙo, wato wanda ya ƙago roƙo, ya fara buɗe baki da nufin ya yabi wani mutum don ya ba shi samu. Shi ne maroƙi na farko da aka yi tun a lokacin Jahiliyyar duniya (Ibrahim, 1983: ɓii).
Kamar yadda aka daɗa ba da labarin maroƙi Sasana, shi ne shugaban duk wani mai dabara da hikima da fasahar roƙo. Ya yi tafiye-tafiye da dama zuwa ƙasashe da yawa, bai zauna a wuri ɗaya ba kuma ana yi wa zuriyyarsa laƙabi da bani Sasana.

Shehu Saraki na unguwar Makafi Sakkwato ya nuna kalmar bani-Sasana' tana nufin 'maroƙa'[8] inda ya faɗi haka a wata waƙarsa ta bege wadda ya ari karin muryar waƙar Nana Mai'alkaki ta baka ya tsara ta. Yana cewa:

Malammai da sunka malalo,
Sun saki tazbaha na lilo,
Sun koma *bani-Sasana*.

Maroƙin Shata ma ya yarda da haka inda ya ce:

---

[6] Sunan 'Sasana' ya xauki wata ma'ana inda aka koma ana kiran kowane 'maroqi da 'Sasana'. Har wa yau ana ganin kalmar ta Faransanci ce.

[7] Wato karmar yadda Fulani suke kiran maroqi da suna 'mabaje'.

[8] A ra'in nazarin waqar baka, kalmar *Maroqa* ba ta nufin *Makaxin Baka.* Maroqa su ne masu neman a ba su abubuwa ba tare da wata hujja qwaqqwara wadda ta danganci a ba su *Sadaka* ba.

Duna na Balkin Sambo,
Kafiri ƙanen Sasana.

A wani ƙaulin kuwa an dauki *Sasana* ana nufi da shi wai wani mawaki Balaraben wata ƙabila ta Madina mai suna Hassanu ɗan Thabitu wanda ya yi rayuwarsa tun lokacin jahiliyyar Larabawa har zuwa lokacin bayyanar Annabi Muhammadu, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi. Daga nan ya musulunta ya koma yana yi wa Annabin Rahama waƙoƙi har ya zama babban mawaƙinsa. To, wai jikokinsa ne suka malalo suka fantsama cikin uwa duniya har suka bayyana a ƙasar Hausa (Ibrahim, 1983:ɓii).

Ra'ayi na biyu dangane da asalin waƙa, ana gani cikin zato Hausawa sun sami waƙa ne daga wajen tsofaffin daulolin Afrika ta yamma wato Ghana da Mali da Songhai. Wannan ra'ayi yana ganin lokacin daular Mali akwai su da makaɗan fada, kumna suna da alaka ta kusa da makaɗan Hausa, musamman ma makaɗan fada. Da daular Mali ta shuɗe, sai daular Songhai ta maye gurbinta, sai ta gaje irin waɗannan kaɗe-kaɗe. A lokacin mulkin Sarki Askiya Muhammadu Ture (1493-1528) ya kwarara da rikonsa har cikin wasu ƙasashen Hausa. Saboda haka ta nan wasu sarakunan Hausawa suka ga tsarin makaɗansa suka koya (Ibrahim, 1983:ɓii).

Ƙauli na uku dangane da asalin waƙa, ya nuna waƙa ta samo hasken faruwa ne daga bautar iskoki ko dodanni[9].

[9] Bautar gargajiya da aka yi a qasar Hausa, ita ce bautar iskoki da dodanni da kuma kan-gida.

Hausawa a lokacin maguzanci sukan yi wa iskoki ko dodannin nan bikin cikar shekara, ko kuma idan wani abu ya faru sukan taru wajen abin bautar nan, su yi masa yanke-yanke da shaye-shaye. A wajen irin waɗannan bukukuwa sukan yi wa abubuwan bautarsu zuga da kambamawa da hawar da su ta hanyar kirari ko kada take. Misali a bikin cikar shekara na lokacin Tsumburbura da Barbushe ya yi a Kano akan yi kirari kamar haka:

Jamuna, akasa, mun gama,
Ga Tsumburbura Kanawa,
Ga Magajin dala.

Barbushe yakan amsa da:

Ni ne magajin Dala,
Da kun ƙi da kun so,
Ku bi ni ba ra'i ba.
(Tbrahim, 1982:10-11)

Akwai kuma kirarin Dodo na 'Kyauka' a Kwatarkwashi:

Dodo maye,
Dodo na ba kashi,
Kashe mutum mu tai gida,
Dodo na ba kashi,
Dodo ɗan doguwa,
Dodo na ba kashi,
Birkidi ba kyakya.
(Gusau, 1983:41)

Iska Bafulatana ma tana da kirari:

Mai gambara ina wata kama,
Mai ɗan zane ta Baushe,
Mai ɗan zane lya,

Kaluluwa ta Baushe,
Shagiɗai-shagiɗai na gan ta,
Mangarai-mangarai na gan ta.
Karkatai-karkatai na gan ta.
(Hira da Hajiya'Yardubu, Gusau: 16-05-1986)

Dangane da wannan ra'ayi ana jin ta hasken kirari da kaɗa taken waɗannan iskoki da dodanni aka sami wanzuwar waƙar baka. Kuma ana ji daga nan ne aka sami makaɗan garaya na 'yan bori (Gusau, 1983:41).

Amma duk da waɗannan ra'ayoyi da suka gabata, ana kyautata bincike, Hausawa sun ƙagi waƙa ne ta hanyar farauta da kirare-kirarenta. Daga nan kuma ta daɗa bunƙasa a sakamakon noma da yaƙe-yaƙe. Ashe ke nan waƙar baka aba ce daɗaɗɗiya wadda aka faro ta tun lokaci daɗaɗɗe mai nisan gaske. Don haka, ake kyautata fahimta farauta da noma da yaƙe-yaƙe su ne suka haddasa samuwar waƙa a ƙasar Hausa.

Tun lokacin da Hausawa suka fara zama waje ɗaya cikin ƙungiya-ƙungiya da sunan ƙauyuka, waƙar baka ta fara ci gaba. A daidai lokacin ne aka soma yi wa Sarki waƙa, sai dai waƙoƙin gajeru ne kuma ba su ɗauke da wata fasaha ko nuna ƙwarewa. Irin waɗannan guntayen waƙoƙi su ma suna cikin yanayin kirari ne. Ga misalansu:

Mata: kai ka taka kashin-shanu,
Miji: Na taka kashin-shanu,
Mata: Halan gidan da sa.
Miji: Sarki ɗanɗanin ɗanin,
Ɗan-ɗan ɗan-ɗan-ɗan,

Sarki ɗan-ɗan-ɗan,
Mata: Sarki ɗan zaki,
Sarki dan zaki[10].
Mata: Hayye geza ta rabki ganga,
Miji: Ba kiɗin ba ne.
Geza ce ta rabki ganga,
Lallai ba kidin ba ne,
Geza ce ta rabki ganga.
Mata: Hayye ba kiɗin ba ne,
Geza ce ta rabki ganga.
Miji: Haba dakanta,
Ba waƙa ba ce,
Ina cikin tahiya,
Sai geza ta rabki ganga,
Haba dakanta,
Ba waƙa ba ce,
Geza ce ta rabki ganga.
Mata: kidin ne?
Miji: Haba kidin ne[11]
(Gusau, 1988:177-181)

Bayan bunƙasar ƙungiyoyi na mazaunan farko a ƙasar Hausa zuwa ƙauyuka da gararuwa da birane sai wani abu ya haddasu tsakaninsu, shi ne kuwa yaƙi da kai wa juna hari saboda neman faɗaɗa ƙasa da mulkin danniya. Sai

---

[10] Waxannan wasu misalai ne na waqoqin baka da suka samo haske daga kirari.

[11] Waxannan misalan xiyan waqa ne waxanda aka shirya su tun a lokacin da ake da qungiyar kixa ta miji da matarsa kawai a qasar Hausa.

yaƙe-yaƙen ƙabilanci suka wakana tsakanin Hausawa don son mulki da iko da shugabanci na sarakuna da sauran shugabanni ko don wata husuma ta iyakar ƙasa ko don wata husuma ta tsakanin yan wannan ƙungiya da waccan, ko don wani rikici da yakan auku saboda mata da sauran dalilai.

A sanadiyyar waɗannan yaƙe-yaƙe da ke gudana, sai aka sami wasu mutane da ba su da ƙarfi ƙwarai har da za su iya karawa da dakaru na wata ƙabila, amma suna da hikima da kwakwalwa. To, irin waɗannan mutane ana jin su suka yi ta shirya yan wasu kirare-kirare na yabon sarakunansu da zuga mazajen unguwoyinsu, don su ƙara zama gwarzaye kuma jarumai waɗanda ake tsoron su. Waɗannan mutane masu azanci da hikima sukan shirya kirari da fatar baki ne. Wani ra'ayi yana cewa makaɗan da suke tsara 'yan guntayen waƙoƙi ga Sarakunan garuruwansu kafin a soma yaƙe-yaƙe su ne suka ci gaba da koɗa Sarakunan nasu a fagen daga. Kafin a fita yaƙi ko bayan an dawo akan yi amfani da wasu kayan kiɗa na musamman da ake kaɗawa don dakaru da kowa da kowa a shirya a fita fagen daga ko don a sanar da jama'a cewa an dawo daga yaƙi. Waɗannan kayan kiɗa da ake kaɗawa suna ƙara wa mayaƙa ƙwarin gwiwa da saka masu kuzari da ƙarfafa musu zuciya da saka musu naciya da ƙarfin hali da dauriya. Daga cikin kayan kiɗan da ake amfani da su a wurin yaƙi, akwai:

Tambari
Kurya
Jauje
Banga

Kuge

Wasu kuma suna ganin a lokacin da ake kaɗa wasu kayan kiɗa na kiɗan yaƙi kamar tambari ko kurya, sai danma'abba ya riƙa yin kirari da zuga sarkinsa. Ta haka har waɗannan 'yanma'abba suka sami damar tanka ganga da nufin idan an je yaƙi ko an dawo daga yaƙi su dinga cicciɓa sarki da jama'arsa. Sun ƙara da cewa idan za a tafi wajen yaƙi su waɗannan makaɗa ba za a bar su a baya ba, tare da su ake tafiya. Kuma ko da yaƙi ya rutsa da su ba za a kashe su ba, sai dai su bi sarki wanda ya yi nasara a kansu.

Yaƙe-yaƙe sun gudana tsakanin garuruwa da ƙasashe, kuma kowace ƙasa da abokiyar karawarta. An yi gaba ta yaƙi tsakanin Gobirawa da Zamfarawa inda har aka rushe daular Zamfara da birninta na Zamfara. Haka kuma an yi yaƙi tsakanin Kabawa da Azbinawa ko tsakanin Kano da Damagaran da dai sauransu da yawa. Waɗannan yaƙe-yaƙe su ne na ƙabilanci waɗanda suke faruwa don manufar siyasa da mulkin danniya da son zuciya kamar dai yadda aka bayyana a baya.
Ga wasu misalan waƙoƙin lokacin yaƙe-yaƙe (Gusau, 1988:182-188). Wannan waƙa ta tafe ta Sarkin Gobir Ibrahim Babari (1742-1770) ce wadda ta yi shekaru fiye da ɗari biyu da arba'in (240):

Zama rabkau.
Kai na Zangina sarkin ƙarhi,
Akwai wada Babari ya yi Gobir,
Ka yi taka ka yi ta kanka,
Ka kama hanyar baya.

Ka hwashe haushi ga duniya,
Ka ji daɗi, Ibrahim.
Ga zaki mijin Maigoyo na Argiji,
Ibrahim,
Kwab ɓaci matarka kai yar rena,
Ibrahim,
Kwab ɓaci matarka kai yar rena,
Ibrahim,
Ka ji daɗi ga duniya tai daɗi ɗ 2
Ibrahim ɗ 2
Kak ka ɗauki batun banza maye,
Ibrahim,
(Gusau, 1988:183-184)

Akwai wani misali kuma na wani jarumi, dakare da ake kira Idi Namanga Kura-Guzau, shi maroƙi ne kuma jarumi wanda yake zuga kansa da kansa a fagen yaƙi:

Namanga kura Gazau,
Kau da kara aikina.
Gafara Bello ubana,
Ban san kai na ba,
Tsinin mashin Idi bai san manya ba,
Shi bai san yaro ba.
An ban manyan shanu ba don yaƙi ba,
In batun yaƙi na Namanga sai ya zaɓa,
Kwab bi ta horon uwa,
Ba yai yaƙi ba,
Su wanc an bi ta horon uwa,
Ana daka zamne.
In da shanu Ambursa,
In da shanu Gande,

Manga ba ta sha gumba ba,
Sai da nono kumbul.
A sai da 'yan Hillani,
A sai ma Idi danda,
Abin suka bisa rairai
Shi ne ba shi ne ba,
An shiga tambabatai,
Namanga kura Gazau.
Mai babban ƙane kamakki Manga.
Me shika wa tsoro,
Cikin dubun Hillani.
Ji ligita Yaure ya shiga ɗamba,
Kamar matashin yauni.
(Gusau, 1983:187-188)

Haka ƙasar Hausa ta zauna kuma ta ci gaba har zuwa lokacin masu jihadin jaddaɗa addinin Musulunci. Shehu Usmanu da almajiransa sun cinye ƙasar Hausa da wasu garuruwan maƙwabtanta da dama, suka mai da su kan tafarki madaidaici. Amma duk da haka a wannan lokaci ba a bar yi wa sarakunan Haɓe kiɗa a fagen yaƙi ba. Ko da yake su masu jihadi ba ruwansu da irin waɗannan kaɗe-kaɗe, amma sarakunan Haɓe ba su bari ba, don ta haka ne za su sami kuzari da bajinta. Bayan da Shehu Usmanu ya wuce, sai aka koma wa yaƙe-yaƙe na ƙabilanci kurum ba kai tsaye na jihadin ɗaukaka addinin Musulunci ba. Irin waɗannan yaƙe-yaƙe sun ci gaba har lokacin zuwan Turawan mulkin mallaka. An yi yaƙi da Turawa a ƙasar Hausa har zuwa shekara ta 1903 lokacin da suka kame Sakkwato babban birnin daular masu jihadi. Shi ma a wannan ɗan tsakani an yi wa sarakunan Haɓe kiɗa a

fagen gaba da Turawa. Ana jin an daina yaƙi tsakanin 1910-1915 a lokacin Sarautar Sarkin Musulmi Muhammadu Maiturare (1916-1924)[12]

Bayan da aka gama kiɗan yaƙi, sai wasu makaɗa suka koma suna yin waƙoƙi ga Sarakuna a fadojinsu. A cikin waƙoƙin suna yaba Sarakuna, suna tuna musu bajintar da kakanninsu suka nuna a fagen daga. Wannan salon kiɗa shi ne ake ambata kiɗan fada ko *kiɗan sarauta* ko *kiɗan iko* ko *kiɗan mulki*. Kiɗan fada shi ne ya maye gurbin kiɗan yaƙil[13]. Makaɗa irin su Abubakar Akwara Sabon Birni da Buda Dantanoma Argungu da Muhammadu Dodo Mai Tabshi Sakkwato da Ibrahim Gurso Talatar Mafara da Jibo.

Magajin Kuwaru Gwadabawa da Salihu Jankiɗi Sakkwato da Abdu Kurna Maradun da Musa Nadada Sabon Birni da Nagaya Zurmi da Zamnau Raɓa da Aliyu Ɗandawo Argungu/ Yawuri da Ibrahim Narambaɗa Tubali Isa da sauransu na daga cikin fitattun makaɗan fada na farko da za a iya tunawa da su nan take.

A lokacin da wasu makaɗa suka ci gaba da yi wa sarakuna waƙoƙi a fadojinsu, sai aka sami wasu makaɗan suka juya wa fada baya, suka rungumi attajirai da sauran jama'a

---

[12] Domin qarin bayani dubi takarda wadda King (1980:2-6) ya rubuta mai suna; 'Statement, Restatement and Extension: Stanzaic Structure in Hausa Court Songs'. Zariya: Jami'ar Ahmadu Bello.

[13] kixan fada shi ne wanda ake yi wa sarakuna a fadojinsu, shi kuwa kixan yaqi shi ne ake yi a fagen yaqi don zuga mayaka da jarumai.

suna yi wa waƙoƙi. Domin haka, idan aka duba sosai, za a gano cewa kirare-kiraren farauta da na noma da na yaƙe-yaƙe su ne suka haddasar da nau'o'in kaɗe-kadɗen Hausa kamar haka:

### 1.2.1 Kaɗe-Kaɗen Farauta

Kirarin farauta shi ne ake jin ya ba da haske aka samar da waɗannan nau'o'in kaɗe-kaɗe waɗanda kuma waƙoƙin da makaɗa suke yi suna tafiya a tare da su, suka zama waƙoƙi na makaɗa game-gari. Su ne:

- kiɗan baura
- kiɗan dambe
- kiɗan tauri
- kiɗan kokawa
- da sauransu

### 1.2.2 Kaɗe-Kaɗen Noma

Kirarin noma shi ne ya ba da haske aka haifar da waɗannan kaɗe-kaɗen masu sana'a:

- kiɗan manoma
- kiɗan masunta
- kiɗan maƙera
- kiɗan mahauta wato runji
- kiɗan Wanzamai wato ma'aska
- kiɗan maharba
- da sauransu.

Su ma waɗannan kaɗe-kaɗe ana gwama su da waƙoƙin baka waɗanda kuma a cikinsu ake tsurma kirare-kirare. Dukkansu waƙoƙi na makaɗa game-gari.

### 1.2.3 Kaɗe-Kaɗen Yaƙi

Kirarin yaƙi, shi ma ya yi jagoranci wajen samar da waɗannan nau'o'in kaɗe-kaɗe waɗanda kuma ake gwama su da waƙoƙi na makaɗan fada ko na Sarauta. Ga wasu daga cikinsu:

- Kiɗan tambari
- Kiɗan jauje
- Kiɗan banga
- Busar algaita
- Busar farai
- Busar kakaki
- Kiɗan kurya
- Kiɗan taushi
- Kiɗan kotso
- Kiɗan kuwaru
- Kiɗan kalangu
- Kiɗan ganga
- Da sauran kaɗe-kaɗe da bushe-bushen fada (Gusau, 1983:41)

Ta waɗannan hanyoyi ne waƙoƙin baka suka bunƙasa, har suka rarrabu zuwa nau'o'i daban-daban, suka daɗa haɓaka saboda juyawar zamani da ci gabansa.

**BABI NA BIYU**
**NAU’O’IN WAKOKIN BAKA NA HAUSA**

Waƙoƙin baka na Hausa sun shiga ko’ina a dukkan ɓangarorin rayuwar Bahaushe. Waƙar baka takan yi ruwa tai tsaki a duk inda ta ga Bahaushe ya jefa ƙafarsa. Kasancewar waƙoƙin baka suna da wannan balayya ta ratsa kowane zango na rayuwar Hausawa ya sa suka zama suna tafiya daidai da rayuwar yara ƙananan da matasa da kuma manyan mutane, maza ko mata. Za a iya karkasa waƙoƙin baka na Hausa zuwa gida-gida kamar haka:

## 2.1 Waƙoƙin Baka na Yara

Wannan nau’i na waƙoƙi ya ƙunshi sassan waƙe-waƙe da yawa waɗanda yara ‘yan maza da ‘yan mata suke gudanarwa da suka haɗa da waƙoƙin wasannin dandali da wasannin tashe da wasan kwaikwayo da bikin aure da sallar takutaha da roƙon ruwa da sauransu. Ga wasu misalansu:

### 2.1.1 Waƙoƙin Yara Maza

Waƙoƙin yara maza su ne waɗanda suke shiryawa a lokacin da suke wasansu na dandali. Irin waɗannan waƙoƙi akan sami jagora mai bayarwa, sauran yara kuwa suna karɓawa, kamar a waƙar sha burburwa[14]:

---

[14] Domin qarin bayani dangane da waqoqin yara ‘yan maza dubi Yahaya (1977) *Labarun Gargsiya 1*. Tbadan: Oxford University Press da kuma Yahaya (1971) *Tatsuniyoyi Da Wasanni*. Ibadan: Oxford

| **Bayarwa** | **Amshi** |
|---|---|
| Sha burburwa, | sha |
| Kowab ɓace, | sha |
| A sha shi da kulki, | sha |
| Kulkin ƙira, | sha |
| Ba na aro ba, | sha |
| Sha burumburun, | sha |
| Sha burmamma, | sha |
| Har ya kawo, | sha |
| Ku ba shi gidansa. | Sha |

(Gusau, 1980:19)

### 2.1.2 Waƙoƙin 'Yan Mata

Waƙoƙin 'yan mata su ma nau'i-nau'i ne kuma su ne ake kira waƙoƙin gaɗa ko na bojo. Su ma 'yan mata suna gudanar da wasanninsu ne a dandali ko a wasu wurare na musamman kamar a wajen bikin aure ko bikin sallar takutaha ko lokacin roƙon ruwa ko tashe a watan azumi da sauransu.

Ga wasu misalan waɗannan waƙoƙi kamar haka:

**Waƙar Talle:**

| **Bayarwa** | **Amahi** |
|---|---|
| Maina ya ƙone, | Talle |
| Ba da talle ba, | Talle |
| Jirkita mani, | Talle |
| In ciwo ƙashi. | Talle |

(Gusau, 1980:53)

---

University Press da kuma Gusau (1980) Wasanni da Waqe-Waqen Yara a Qasar Gusau, Cyclosty led Edition.

**Waƙar Sabara:**

| **Bayarwa** | **Amshi** |
|---|---|
| Na tai tsarince, | Sabara |
| Magarya tai mani jar tsikara, | Sabara |
| Iye, iye, iye | Sabara |
| Magarya ba haka nan akan yi ba, | Sabara |
| Iye, iye, iye, | Sabara |
| Yar bakin gulbi, | Sabara |
| Ta yi liya-liya, | Sabara |
| Ku yayyafa mata ruwa, | Sabara |
| Shaf, shaf, shaf, | Sabara |
| Ka ɗauko naka ka tura ɗaka, | Sabara |
| Ka ɗauko ɗan wani kai ta damfara | Sabara |

(Gusau, 1980:55-56)

## 2.2 Waƙoƙin Baka na Manyan Mata

Waƙoƙin baka na manyan mata su ne waƙoƙin da yawanci mata suke yin su a lokacin da suke aiwatar da wasu ayyukan gida. Manyan mata suna yin waƙoƙi a lokacin daka ko raino ko daɓe ko niƙa ko wanke-wanke da sauran lokuta na gudanar da wasu hidimominsu na yau da kullum.

### 2.2.1 Waƙoƙin Daka

Waƙoƙin daka su ne waƙoƙi waɗanda mata suke yi a lokacin da suke daka ta gwama taɓarya da turmi, sai su ba da sautin da ake kira lugude ko mama. Misalin waƙar daka it ace:

Ana lugude ana mama,
Cikin shigifa cikin soro,

Mama ba habaici ce ba,
Salon daka a haka nan,
Ga macen da ba a so ta haihu,
Ta haifi ƙwandamin ɗa namiji,
Shugaban daka shi ka daka,
Yan tanyo kissa su kai,
Sukus-sukus sai su aje,
Gidan Marafa kaji ka daka,
Tarmani na izon wuta,
Angula na kirɓa dawo.

(Hira da Hajiya Indo da Hajiya Yawo da
Hajiya Lela; Gusau: Ranar 31/1/1986)

**2.2.2 Waƙoƙin Raino**

Waƙoƙin raino su ne waɗanda mata suke yi a lokacin da suke rainon yara suna yi musu tawai don su yi shiru su bar kuka a kwantar da hankalinsu a sanyaya musu rai. A cikin waƙoƙin akan faɗi nasabar yaro da ayyukan da ake yi a gidansu da yabon masoya da zambo da habaici ga magabta in akwai su. Ga misali:

Yi shiru bari kuka,
Ku taho ku gane shi,
Ku yo ziyara,
Ɗan yaro sai dai a bi ka.
(Gusau, 1988:161)

**2.2.3 Wakofin Daɓe**

Waƙoƙin daɓe su ne waƙoƙin da manyan mata suke yi a lokacin da suke aikin daɓe[15], Yawanci waƙoƙin daɓe sukan ƙunshi bege da zambo da habaice-habaice da kalmomin batsa da na zage-zage da sauransu. Ga misali:

Ina Lumu shege,
Mai malmala ga munta,
Kare baƙin bahwade,
Ya hana mu walawa.
(Gusau, 1988:162)

**2.2.4 Waƙoƙin Niƙa**

Waƙoƙin niƙa su ne waƙoƙi waɗanda mata suke yi lokacin
da suke niƙan tsaba a kan dutsen niƙa na gargajiya. Waƙoƙin sun ƙunshi begen miji ko wani masoyi ko habaici ga kishiyoyi ko uwar miji ko ta hanyar shaguɓe ko mbaton juyayin naƙuda da dai sauransu. Ga misali daga waƙar naƙuda:

Wayyo naƙuda ta tashi,
Ciwon naƙuda ya tashi,
Kuma ciwon naƙuda ya motsa,

---

[15] Dave wata al'ada ce wadda Hausawa suke yi a da can kuma wani nau'i ne na aiki wanda manyan mata suka fi yin sa. Yadda ake yin dave shi ne, idan mutum ya gina xaki a lokacin da zai yi aure ko ya sami damar yin sabon gida, to, zai tara vurji isasshe. Daga nan sai ya gayyci mata su baje vurjin a sabon xakin, su zuba ruwa, sai su sanya madavai su dinga dukan vurijn nan sai ya baxu sosai da junansa, ya kame qasa qwarai ta yadda ko ruwa ya zube a samansa za a iya tsane shi da wani tsummna ba tare da ya nuna gurbi ba. To, wannan shi ake kirn dave.

Yau kam babu zama zaure,
Wayyo inna ki cece ni,
Da kis sha daɗinki,
Shin wai ke tuna inna ta cece ki?
Ko ko ke tuna da baba ya cece ki?
Wayyo naƙuda 'yar ziza,
Ciwon naƙuda bori ne,
Ko ko naƙuda hauka ce?
(Gusau, 1988:162-163)

### 2.2.5 Waƙoƙin Talla

Waƙoƙin talla su ne waƙoƙi waɗanda ake yin su a lokacin da ake tallan wani abu. A cikinsu akan zuga sana'ar da ake tallar tare da fito da kwarjininta ko amfaninta. Misali:

Ku sai dawon gero.da barkono,
Furata da 'yan yaji rankanɗam,
Sai da nid daka nib burke,
Had da gudajin nono.
(Hira da Hajiya Indo, Gusau: Ranar 31/1/1986)

### 2.3 Waƙoƙin Baka na Tatsuniya da na Labaru

Haka kuma akwai wasu 'yan waƙe-waƙe da ake sakawa cikin labarai ko tatsuniyoyi don ƙara musu armashi ko jawo hankali da tunanin mai sauraro. Ga wani misali daga tatsuniyar Maɗaci da Yarinya:

Yarinya: Maɗaci, maɗaci ubana,
Yarinya: Gare ka anka kawo ni,
Gare ka za ni tsira.

Maɗaci: I shun ki, i shun ki ɗiyata
Gare ni anka kawo ki,
Gare ni za ki tsira,
Mutum ɗari da goma,
Manzo ɗai kan kai gida.
(Yahya, 1984; Maƙala:4)[16]

### 2.4 Waƙoƙin Baka na Mkaɗan Baka

Waƙoƙin baka masu tafiya da kaɗe-kaɗe waƙoƙi ne waɗanda makaɗan baka suke shiryawa. Waƙoƙin makaɗan baka sun karkasu dangane da ire-iren makaɗan da ke aiwatar da su, ko ta hanyar kayan kiɗan da ake amfani da su ko kuma ta yanaye-yanayen waɗanda ake yi wa su. Waƙoƙin makaɗa na baka masu tafiya da kaɗe-kaɗe sun haɗa da:

#### 2.4.1 Waƙoƙin Bege

Waƙoƙi ne da ake yin bege da yabon Manzon Allah, sallallahu alaihi wa sallama, ko Sahabbansa ko Tabi'ai ko mabiyansu.

#### 2.4.2 Waƙoƙin Fada/Sarakuna

Waƙoƙi Turkakku (Makaɗa Turke a Fada)
Waƙoƙi a Sake (Makaɗa a Sake/Fada)

[16] Haqiqa, kwaxayi ko roqo ba su cikin sabgogi da Hausawa suka karvesu a dinga yin su ko a Zubin waqoqi baka ko a wajen tafiyar da sauran hanyoyi na zamantakewa a rayuwar Hausawa (Dubi Aminu, M. (1978)sh: 214-215 da Gusau, S. M. (2021) sh: 12).

### 2.4.3 Waƙoƙi Game-Gari

Waƙoƙin Malamai
Waƙoƙin Attajirai
Waƙoƙin Ma'aikata
Waƙoƙin 'Yan Siyasa
Waƙoƙin Sojoji
Waƙoƙin Dabbobi ko Tsuntsaye
Waƙoƙin Gulabe ko Dazuka da sauransu.
Waƙoƙin Jarumai kamar 'Yan Tauri ko 'Yan Dambe ko 'Yan Kokawa ko 'Yan Fim ko Wasan Kwaikwayo da makamantansu
Waƙoƙin Barkwanci da na Bukukuwa da na Abinci ko Wata Siffa da Sauransu.

## BABI NA UKU
## HANYAR NAZARIN WAKAR BAKA

Tun a wajejen shekara ta 1962, ba a jima da kafa Sassan Nazari da Koyar da Harshe da Adabi na Hausa ba, aka sami wasu 'yan ƙasa suka nace a samar da shi'ari da za a koyar da Hausa cikin harshen Hausa[17]. Ta haka ne aka duƙufa wajen fassara wasu kalmomi daga baƙin harsuna zuwa Hausa, musamman waɗanda suka danganci adabi[18].

Babu shakka, zuwa shekarar 1980 an yi ayyuka da dama dangane da nazarce-nazarcen Hausa, amma duk da haka, ayyuka waɗanda aka yi kai tsaye kan nazarin waƙoƙin baka na makaɗa ba su taka kara sun karya ba. Bayan 1980 ne aka jefa irin wannan nazarin waƙar baka a cikin wasu kundayen bincike kamar *Sarkin Taushi Salihu Jankiɗi* da *Nazarin Zaɓaɓɓun Waƙoƙin Baka Na Hausa* (Gusau, 1980 & 1984) da 'Waƙoƙin Baka na Fada: Yanaye-Yanayensu da Sigoginsu' (Gusau, 1988). Har wa yau kuma akwai wasu Turawa da suka bayar da irin

---

[17] Musamman ma Farfesa Xalhatu Muhammad Zaria.

[18] A wannan fage ba za a manta da gagarumar gudummawar da wasu Malamai suka bayar ba kamar Farfesa Xalhatu Muhammad da Farfesa M.K.M. Galadanci da Farfesa Xandatti Abdulqadir da Malam Liman Muhanmad Daura da Farfesa Dauda Bagari da Farfesa Bello Sa'id da Farfesa Abdullahi Bayero Yahya da Farfesa Aliyu Muhammad Bunza da Farfesa Ibrahim Garba Satatima da Dr. Nura Lawal da Dr. Anas Sa'idu Muhammad da Farfesa Balarabe Zulyadaini da Farfesa Atiku Ahmad Dumfawa da Dr. Aminu Lasan Abubakar, Sarkin Xiyan Gobir da sauransu.

wannan ƙoƙarin, yawanci kuma sun yi ayyukan ne a cikin harshen Ingilishi kamar Edward da King (1980-1986) da Wilman Parry da sauransu, kuma su irin waɗannan nazarce-nazarce sun fi kulawa da ɓangaren karin murya ko amon kiɗa wato dai hawa da sauka da faɗuwar murya da tsarin rerawa da takidi da sauransu[19].

Haƙiƙa, lokaci ya yi da za a ba nazarin waƙoƙin baka gwargwadon 'yancinsa ta yadda aƙalla zai iya tafiya kafaɗa da kafaɗa da takwaransa na rubutattun waƙoƙi. Manazarta sun yi himma ta tattaro da harhaɗa kalmomi tsofaffi da sababbi da za a yi nazarin amfani da su a nazarin waƙar baka ta Hausa. Bisa yawanci, kalmomin nazarin an samo ne daga su kansu Hausawa da makaɗan da kuma masu nazari ko fahimtar madosar waƙar baka [20]. Wani abin la'akari kuma a nan shi ne, matakan nazari da aka yi amfani da su a wannan hanya za su fi dacewa da waƙoƙin baka waɗanda makaɗan baka suke aiwatarwa[21].

---

[19] Kaxan daga cikin ayyuka da aka yi masu 'yar dangantaka da waqoqin baka sun haxa da Ibrahim (1983) *Kowa Ya Sha Kixa* da Umar (1980) *Nazarin Waqoqin Hausa* da wasu kundayen bincike na digirin farko da aka gabatar a Sashen Harsunan Nijeriya na wasu jami'o'in qasar nan.

[20] Domin qarin bayani game da tsofaffi da sababbin kalmomin nazari, dubi Harsunan Nijeriya III (1973:1-14) 'A Vocabulary of Literary Terms in Hausa' da kuma Mubammad (edita); *Hsusa Metalanguuge*, Qamus na Kevavvun Kalmomi, 1990. Ibadan: University Press Plc.

[21] Wannan tamkar sabuwar hanya ce wadda take buqatar a ba ta lokacin da za a gwada ta har zuwa zangon da za ta sami zama da gindinta.

Zuwa shekara ta 1993 wasu manazarta 'yan ƙasa sun yi matuƙar dukufa har Allahu ya ɗora su bisa gyaɗar dogo, sai suka kawo waɗannan matakan nazarin waƙar baka. Sannan a hankali, zuwa wannan lokaci da ake sabunta tsare-tsare na littafin jagoran nan a farkon shekara ta 2023 an yi katarin dauwana waɗannan matakai na nazarin Waƙar Baka Bahaushiya. Bisa tsarin nan ne ma Allah ya ƙaddari aka sami Ra'i ko Mazhaba ta tarken Waƙar Baka Bahaushiya (WBB).

An kuma sami sauƙin gwaggwama kalmomi na nazarin waƙar baka da aka tattaro su tun daga 1980 har zuwa 2023 waɗanda aka daidaitu a kansu aka zuba su a wannan Sabon Tsari. Su ne kamar haka:

### 3.1 Gabatarwa

A ƙarƙashin wannan hanya, ana buƙatar mai nazarin waƙar baka ya fara gabatar da waƙar da yake yi wa sharhi ta yin bayani game da waɗannan abubuwa:

#### 3.1.1 Salsalar Waƙa

Mai nazari zai bayyana ainihin sunan wanda ya yi waƙar da wanda aka yi wa ita, da abin kiɗan da makaɗinta yake amfani da shi, sannan ya faɗi hanyoyin da ya bi ya sami waƙar ta zo hannunsa. Samar da waɗannan bayanai yana ƙara tabbatar da amincin waƙa da ƙarfafa madogararta.

#### 3.1.2 Shekarar Haihuwa da Lokaci da Wuri

Daga nan kuma sai a fito da shekarar da makaɗi ya fara rera wannan waƙa. Ya dace kuma a faɗi lokacin da ya yi

ta da kuma wurin da aka rera ta. Lokaci a nan ya ƙunshi na yammaci ko zagaye, ko rangaɗin iko ko rangaɗin makaɗi ko biki ko yaƙi da sauransu. Lokacin nan kuma yakan iya zama na damina ko bazara ko ɗari da sanyi ko hunturu.

### 3.1.3 Yawan Ɗiya a Waƙa

Sai kuma a bayyana yawan ɗiyan da waƙar ta ƙunsa, tare da tabbatar da cewa an yi la'akari da mabambantan lokutan

Rerawarta. Bambancin lokutan rerawa kan sa yawan ɗiya ya ƙaru ko ya ragu. Idan aka sami rerawa daban-daban kimanin uku, sai a faɗi yawan ɗiyan da aka samu a kowace rerawa, har a gano cikakkun ɗiyanta. Saka sababbin ɗiya da cire wasu ɗiyan wato tsofaffi da makaɗan baka suke yi, shi ya jawo yawancin waƙoƙin baka ba su da tsayayyiyar siffa. Makaɗan baka sukan sabunta ɗiyan waƙoƙinsu gwargwadon yadda lokaci ya ba su dama. Misali, waƙar Musa Ɗanƙwairo "Shirya kayan faɗa mai gida Tsafe" ta Yandoton Tsahe Alhaji Aliyu II ta sami bambance-bambancen rerawa kusan har sau uku a kuma lokuta mabambanta. Haka a waƙar noma da ya yi wa Gojen Noma Sa'idu ɗan Musa ya yi mata ƙare-ƙare da rage-rage a sababiyar rerawar da ya yi mata mabambanta[22]. Domin haka ana buƙatar mai nazari ya fito da matsayin waƙar da yake yi wa sharhi na sosai.

---

[22] Akwai kaset-kaset daban-daban har guda uku waxanda suke xauke da nau'o'in rerawar waxannan waqoqi da aka yi wa qari ko ragi. Domin samun waxannan kaset-kaset ana iya zuwa Gidan Radiyon Tarayya na Kaduna da Gidan Radiyon Bello Xandago, Kano da Gidan Radiyon Jihar Zamfara da kuma Gidan Radiyon Rima Sakwato da

### 3.1.4 Tarihin Makaɗi a Taƙaice

Sanin taƙaitaccen tarihin makaɗi yana da babban taimako ga fahimntar waƙoƙinsa. Ashe ke nan yana da alfanu ga mai nazari ya zo da dunƙulallen tarihin rayuwar makaɗin waƙar da zai yi wa sharhi.

### 3.1.5 Bayanin Wanda Aka yi wa Waƙa

Kafin dai a shiga cikin nazarin gundarin waƙa, ya dace a zo da bayanai masu gamsarwa game da nasaba da tsakuren tarihin rayuwar wanda aka shirya wa waƙar. Wannan zai taimaka wajen fahimtar inda makaɗi ya dosa da gundarin saƙo ko saƙonnin da waƙar take ɗauke da su. Idan sha'awa ce ta ɗauki makaɗi ya yi wa wani abu waƙa, sai a yi ƙoƙarin bayyana wannan abin da aka yi wa waƙar ta fito da halayensa da ɗabi'unsa da sauran makamantan waɗannan bayanai.

### 3.2 Turke da Warwararsa

Turke shi ne abin da waƙa take magana a kansa wanda ya ratsa ta tun daga farkonta har zuwa ƙarshenta. Wato dai turke shi ne aihinin manufar waƙa. Wasu abubuwa da ake dubawa don ƙara fito da turke a waƙa, su ne kuwa:

---

sauran gidajen radiyo da cibiyoyin ajiye da nzarin waqoqin baka na jami'o'in wannan qasa. Haka kuma, domin qarin bayani ana iya duba matanoni guda uku na mabambantan rerawar da aka yi wa waqar "Shirya Kayan Faxa" ta Xanqwairo a littafin Gusau (1984) *Nazrin Zavavvun Waqoqin Baka na Hausa* a vangaren rataye.

### 3.2.1 Muhallin Turke

Muhallin turke wani wuri ne ko wasu wurare da yawanci makaɗi yake bayyana taƙamaiman saƙon da waƙa take ƙunshe da shi. Makaɗi yakan jefa saƙon waƙa ne a wani mahalli a ɗan waƙa ɗaya ko fiye da ɗaya. To, ana son mai nazari ya fito da muhalli ko wuraren da aka ayyana gundarin saƙon waƙa.

Bari a ɗauki waƙar Ɗanmaraya Jos ta 'Aure' a ba da misalin muhallin turke da ita. Muhallin turke ya fito a wannan waƙa inda makaɗinta yake faɗin: Jawabin aure za ni yi.

Har wa yau kuma za a iya ganin misali ƙuru-ƙuru a waƙar Ɗanmaraya Jos ta 'Karen Mato' inda yake faɗin:

To bismilla Allah Ta'ala,
Ga faralin Malam Nabaya,
Ga tarihin Malam Nabaya,
Aura dillalin ƙuliƙuli,
(Dan waƙa na ɗaya)

Sai kuma inda ya ce:

Ga tarihin Malam Nabaya,
Ɓaleri karen mato,
Aura babban kaftaninka rana,
Danbaƙi mai buje da laka,
Ga babban faci a tsuli,
Gago mai ɗinki da basilla,
Danbaƙi mai totur da sakaina.
(Umar, 1985:50-53)

### 3.2.2 Taƙaita Turke (Turke a Gajarce)

A wannan ɓangare na taƙaita turke ana buƙatar fito da bayanan waƙar ne a taƙaice. Ana iya ɗaukar ɗiyan waƙar

rukuni-rukuni a fito da muhimman abubuwan da suke magana a kai. Ga misali daga waƙar Ɗanmaraya Jos ta "Karen Mato":

Ɗa na 1-2: Bayanin maƙasudin waƙar kuma inda aka bayyana muhallin turke.
Ɗa na 3: Wasu halayen karen mato da siffofinsa
Ɗa na 4: Rashin sa ar karen mato da yadda ya zama macucin macuciya.
Ɗa na 5-19: Ci gaba da ambaton siffofi da halayen Karen mato.
Ɗa na 20: Siddabarun da karen mato yake yi idan wani

abu ya auku a mota, da fito da ƙwarewar makaɗin waƙar ta fuskar fahimtar sassan mota.

**3.2.3 Warwara da Tsettsefewar Turke**

A nan ne mai nazari yake da babban aiki domin ana son ya

tsettsefe bayanan da waƙa ta ƙunsa ya fito da su daki-daki. Za a yi sharhin waƙa na gaba ɗaya tare da fito da manya da ƙananan saƙonninta. Sannan kuma za a bayyana abubuwan da makaɗi ya kafa hujja da su daga waje kamar ayoyin Alƙur'ani ko hadisai da ya kawo su a waƙar ko wani tarihi na musamman ko ambaton ayyukan ci gaban ƙasa ko wata magana, da duk dai abin da mai sharhi zai iya gano bayaninsa ta fuskar waƙa. Ashe ke nan ana son a kalli waƙa ɗaka da waje. Wannan fili ne na faɗin fahimtar mai nazari dangane da abubuwan ko ya gano game da waƙar da yake yi wa sharhi gaba da baya.

### 3.2.4 Tubalan Ginin Turke

Yawanci waƙoƙin baka, idan mai nazari ya duba zai tarar an jejjefa wasu abubuwa a cikinsu bayan manyan saƙonnin da suke magana a kai. Waɗannan abubuwa da makaɗa ke sanyawa ƙari ga babban turken waƙa ake kira "Tubalan Ginin Turke'. Tubalan ginin turke ke nan suna nufin wasu maganganu da aka bi aka ƙuƙƙulla waƙa da su don ta ƙara tsawo, amma ba su ne babbar manufar waƙar ba. Misali idan turken waƙa na 'yabo' ne, a cikin waƙar za a iya kawo wasu abubuwa waɗanda ba lalle sai a kan yabo suke magana ba, amma za su iya ƙara wa waƙar kyau da armashi. Kowane 'turke' da tubalan gininsa da suka fi dacewa da shi. Alal misali dai a turken yabo an fi amfani da ambaton addini da asali ko nasaba da karimci ko kyauta ko tarihi da sauransu a lokacin da ake ƙoƙarin faɗaɗa shi.

A nazarce-nazarcen kundaycn binciken da suka gabata, an mayar da hankali wajen ambaton irin waɗannan "tubala" da laƙabin babban turke, sai wasu masu nazari ƙalilan suke ƙoƙarin rarrabewa tsakanin manyan turaku da ƙananan turaku a waƙa. A nazarin baya inda ake tantance waƙa ta hanyar ƙananan turaku yana nuna cewa waƙar baka ba ta da wani babban turke takamaimai da za a ce shi ne aka gina ta a kansa wanda zai ratsa ta tun daga farko har ƙarshe. Irin wannan nazari kuwa zai iya ruguza tunanin babban turke a waƙa, ballantana a san fuskar da ta dosa.

Al'ada ce ta makaɗan baka ta ba safai suke tsayawa su yi magana a kan babban saƙo ɗaya su gina waƙa a kansa

kawai ba, sai sun ƙara mata gishiri ta kawo wasu ƙananan saƙonni daban-daban. To, kawo ƙananan saƙonni don ƙarin bayani ba zai sa su zama manyan turaku a waƙar ba, sai dai su zama tubala na ginin babban turke ɗaya[23]. Daga cikin abubuwan da za a iya kawowa a matsayin tubala na ginin turke, akwai:

- ambaton addini
- asali ko nasaba
- karimci
- kyauta
- iya mulki
- iya shugabanci
- tsarin sarauta
- jaruntaka
- alfahari da kai
- koɗa kai
- tarihi
- roƙo
- zuga
- kambamawa
- zambo
- habaici
- halayyar zamantakewa
- al'adu
- bukukuwa
- addu'a
- siyasar kishin kai
- siyasar kishin ƙasa

[23] Tubalan ginin turke wato qananan saqonni su ne wasu masu nazari suke kira rava-darnin turke.

- siyasar jam'iyya
- wasu sassan adabin baka kamar karin magana da da tatsuniya da wasannin gargajiya da sauransu.

Kasancewar makaɗi ya rayu yana zagaye rin waɗannan abubuwa kan sa shi ya dinga tsarma su a cikin zubin waƙoƙinsa. Do haka, yana da kyau mai nazarin waƙa ya fito da su domin a ga muhimmancinsu wajen taimaka wa fito da babban turken waƙa a sarari, sannan da yadda suka yi tasiri a cikin waƙar bisa jimlarta.

### 3.3 Awon Baka

Shi wannan fagen nazari ya shafi yadda makaɗi yake shirya waƙa a cikin zubin ɗiya da dabarun karin murya. A ɓangaren ana duba zubin layuka da yawan ɗiyan waƙa da tsarin rerawa da karin murya da amsa-amon kari da sauran abubuwan da suka shafi awon baka.

#### 3.3.1 Yawan Layuka a Ɗa

Makaɗan baka suna da walwala ta musamman dangane shirya layukan ɗiyan waƙoƙinsu. Wasu sukan tsara waƙoƙi ne nan take wato a lokacin da suke a wajen kiɗa, wasu kuwa sukan shirya waƙoƙin ne tun daga gida. A wajen shirya saɗaru a 'ɗa' ba ruwan makaɗin baka da ƙayyade yawansu, ta yadda za a tsara waƙa mai ɗiya da layuka bibbiyu ko uku-uku ko makamantan haka. Layuka ba su ɗaukar yanayi bai ɗaya a tsarin ɗiyan waƙoƙin baka na Hausa. Akan shirya ɗa mai layi ɗaya ko biyu ko uku ko huɗu ko biyar ko ma fiye da haka a waƙa ɗaya. Domin

haka a waƙa ɗaya akan samu ɗiyanta su zamanto masu ƙunshe da yawan layuka daban-daban, kamar dai yadda aka bayyana a baya kaɗan.
Alal misali waƙar "Masu gari mazan gaban tsayayye" ta Sarkin Rafin Kuryar Dambo wadda Ibrahim Narambaɗa ya yi.

Duka-duka waƙar ta ƙunshi ɗiya goma sha tara (19), amma ɗa na l da na 7 da na 11 da na l4 da na 16 da na 17 da na 18 da na 19 dukkansu suna ɗauke da layuka bibbiyu ne; da na 3,4,6,8,1 0,12,15 kuwa sun ƙunshi layuka uku-uku; shi ko ɗa na 9 da na 13 suna ƙunshe da layuka huɗu-huɗu, ɗa na 2 kuma yana ɗauke da layuka biyar. Ga misali:

Jaagora : Ai Kurya ta Dambo ce Makauru an nan,
'Y/Amshi : Zamfara babu Bagare kamatai.
(Ɗa na ɗaya, mai saɗaru biyu kawai)
Jagora : Ai da takobi da garkuwa da mashi,
'Y/Amshi : Mai sulke Dambo ho da yaƙi!!
: Kurya akwai mazan faɗa da arna,
(Ɗa na uku, mai saɗaru uku).
Jagora : Duk ɗan sarkin da yai zama Fakai,
'Y/Amshi : In dai za ya yin sarauta,
: Shi ka zuwa Isa shi ka sarki,
: To, ba a taɓa kai cikin na Gangara ba.
(Ɗa na 9, mai saɗaru huɗu).

### 3.3.2 Zubin Ɗiya a Waƙa

Ta fuskar zubin ɗiyan waƙa ne mai nazari zai kula da yadda makaɗi yake ƙulla carbin tunaninsa da kuma

yadda yake saƙa kalmomi da ƙananan saƙonni a cikin jimloli na ɗiya. Za a lura ko zubin ɗiyan ya ƙunshi saƙar zana ne ko kuwa saƙa ce mai sauƙi, sannan kuma a bayyana yadda makaɗi yake ƙulla dangantaka a cikin ɗiyan waƙa ko tsakanin saɗaru a dan waƙa da dai makamantan waɗannan abubuwa.

### 3.3.3 Tsarin Ɗan Waƙa

Ɗiyan waƙa tamkar rassa ne na itaciya wadda ake fara hawowa daga gindi kuma a sauka ta kansa. A kowane "ɗa" za a sami "hawa" da "sauka". Hawa, shi ne wanda jagora wato kaɗaita"[24] ke fara yi, sannan 'yan amshinsa wato 'yan karɓi[25] su tarbe shi, su iyar da sauka, amma a wasu waƙoƙi jagora ne yake far hawa, ya kuma sauka da kansa domin ba shi da 'yan amshi. A wajen tsarin ɗan waƙa za a iya samun 'ɗa' mai sauƙi da kuma 'ɗa mai tsauri. Makaɗi ko makaɗiya su ne suke shiryawa, su rera waƙoƙi a cikin:

- Kungiya
- Kaɗaita

[24] Kaxaita shi ne jagora wato shugaban qungiyar kixa. Wasu manaztaa suna kiran jagora 'kaxaita' saboda a lokacin da yake furta vangarensa a xan waka ba wanda yake sa masa baki, shi kaxai yake rerawarsa ba tare da wani dagı cikin 'yan amshinsa ya sa masa baki ba (King; 1980:6-10): Amma akwai jagora da ba shi da masu yi masa amshi, shi ma za a iya kiran sa 'kaxaita'.

[25] 'Yan amshi ko 'yan karvi su ne masu taimaka wa jagora, bayan ya gama rera nasa layi ko layukaa xa sai su iyar da rera sauran layukan na xan waqa.

Ɗan waƙa mai sauƙi shi ne wanda zai ƙunshi 'hawa dạ 'sauka' kawai. Ga bayaninsu kamar haka:

Hawa: shi ne furucin jagora wato kaɗaita, A matsayin 'hawa' jagora zai iya rera saɗara ɗaya ko biyu ko fiye da haka a ɗan waƙa ɗaya, gwargwadon dai yadda yake buƙata.

Sauka: ita ce furucin 'yan amshi. Sauka ta ƙunshi layuka-layukan da 'yan amshi suka rera a ɗan waƙa, amma ban da gindin waƙa da sukan maimaita rera shi.

Misalin tsari na ɗan waƙa mai sauƙi shi ne:
Hawa : In an so har in ba a so ba,
Sauka : Mai abu dai shi ad da abinai,
: shiri bajinin Mamuda,
:Abu na Namoda shirarre,
(Waƙar Narambaɗa ta Sarkin Kiyawa Abubakar Ƙauran Namoda)

'Ɗa' a waƙar baka yana iya ƙunsar ƙaramin saƙo ɗaya wato wanda ake ginawa shi kaɗai ko kuna ya ƙunshi ƙananan saƙonni da yawa a cikinsa ba tare da ƙayyade yawan layuka ba A waƙar baka akan rarrabe tsakanin 'ɗa' da 'ɗa' ta maimaita gindin waƙa[26] ko sautin kiɗa[27]. Ga misali na ɗan waƙa kamar haka:

---

[26] Gindin waqa, furucin farko ne na wasu kalmomi masu kaifafa Ma'ana waxanda ake shiryawa a cikin saxaru don gabatar da waqa. Wato da gindin waqa ne ake buxe wasu waqoqin baka.

| | |
|---|---|
| Jagora | : Darzaji maza da ƙarhi, |
| 'Y/Amshi | : Kai ad da halin Mamman Dikko, |
| | : Kai ad da halin Giɗaɗo, |
| G/Waƙa | : Mai ban tsoro sadauki, |
| | : Hassan ɗan Shehu Malam. |

(Waƙar Musa Ɗanƙwairo ta Ciroman Katsina)

Ga wani misalin ɗan waƙa wanda yake ƙunshe da ƙananan
saƙonni da yawa:

| | |
|---|---|
| Jagora (ƙulli) | : Ai an gamu Hausa ƙullufin jama'a duk sun zo, |
| | : Kowane kamfani shina tsaye bakin garka, |
| 'Y/Amshi (ƙari) | : Maiduka ya fito da shi da su Gatau, |
| | : Amadu duk magana wadda kay yi anka ji daidai kay yi, |
| | : Kuma ran nan Amiru ya ƙara ma girma, |
| | : Kuma ran nan Waziri ya ƙara ma girma, |
| | : Amadu bai fito ga dattijan banza ba. |
| Jagora (ƙulli) | : Kai ji wai mai roƙo fura ya sha ya shige dangatai, |
| 'Y/Amshi (ƙari) | :Sai ka ji ya raina mai dame arba don karya, |
| | : Ka san tabbatar tsiya ga matsaci an nan. |
| Jagora (ƙulli) | : Duk ɗan sarkin da kag ga ya shiga wasan tauri, |
| 'Y/Amshi(ƙari) | : Bari ja nai faƊa baKar magana dai an nan, |

[27] Makaxi wanda yake da 'yan amshi yakan numfasa ne a tsakanin xan waqa zuwa wani xa ta maimaita rera gindin waqa dab da layukan xan da ya gama rerawa. Amma makaxi wanda ba shi da masu yi masa amshi yakan nuna ya qare furta xan waqa ne ta maimaita kixa sau biyu ko ma fiye da haka.

: Shi yini shi kwana zuciyatai na mai zahi,
: Dangi sun wuce shi ya zam gaidan Musa.
G/Waƙa : Gwarzon Shamaki na Malam toron giwa
: Baban Dodo ba a tam ma da batun banza.
(Waƙar Ibrahim Narambaɗa ta Sarkin Gobir Amadu Isa)

Akwai manyan hanyoyi guda biyu waɗanda ake bi ta kansu a fitar da 'ɗa' a waƙar baką, su su ne kuwa ma'ana wato ƙaramin saƙo da kuma tsari. Ta matakin ma'ana wato saƙo ƙaramni ana amfani da waɗannan matakai wajen bayyana ɗan waƙa:

Hawa: furucin da ake fara yi ne wajen gabatar da ma'ana a cikin saɗara ɗaya ko fiye da haka. Saɗara ko saɗarun da suka shafi 'hawa' ba a ja musu layi.
Sauka: furuci ne wanda ake iyar da ƙarasa ma'ana da shi. Shi ma furucin 'sauka' ana iya yin sa a cikin saɗara ɗaya ko fiye da ɗaya ba tare da ƙayyade yawansu ba. Ana jan layi a ƙarƙashin furuci na 'sauka' da 'yan amshi suka rera, amma a yanayi na jagora wanda shi ne yake yin hawa kuma ya sauka da kansa, ba a ja wa furucin 'sauka' layi.

Saukar sauka = wuri ne inda ma'ana ta ƙare kwata-kwata, wato wurin da aka gama sauke ma'ana, musamman bayan "takidi' ko 'ajewa'.
Ajewa = wuri ne inda ma'ana take numfasawa

Ta ma'aunin ƙididdiga kuma ana amfani da waɗannan alamu ne na ƙwayoyin sauti don fitar da shi a ɗan waƙa kamar haka:

[A] – [z], amma ban da [ɗ] = ana ƙirga yawan ma’ana wato ƙaramin saƙo ne da su. Idan ma’ana ɗaya ce sai a ba ta alamar (A), idan aka ƙara samun wata ma’ana ta daban a ɗan waƙar sai a ba ta alamar (B), haka dai za a yi ta yi har ƙananan ma’anonin su ƙare.

[ɗ] = Ana amfani da wannan alama ce don ta wakilci ‘G/Waƙa’.

[1]-[0] = Ana amfani da adaɗi na ƙirga don a nuna yawan layuka wato saɗarun da ƙaramin saƙo (ma’ana ɗaya) ta ƙunsa a ɗan waƙa.

Ga misalin waɗannan alamu na fitar da ‘ɗa’ a wannan ɗan waƙa na tafe kamar haka:

| Ma’ana | (saɗara) | |
|---|---|---|
| Hawa | $A^{1}$ | Ni kam lahiya nit taho salla, |
| Sauka | $A^{2}$ | Lahiya ni ishe sarki, |
| | $Ɗ^{1}$ | Amadun Bubakar, gwarzon Yari, |
| | $Ɗ^{2}$ | Dodo na Alƙali. |

(Waƙar Narambaɗa ta Sarkin Gobir Amadu).

Ga kuma wani misali inda ɗan waƙa ɗaya yake ɗauke da ma’ana fiye da ɗaya:

| Ma’ana | (saɗara) | |
|---|---|---|
| Hawa | $A^{1}$ | Amadu sai godiya ga Allah, |
| Sauka | $A^{2}$ | Komai a kai duniya ka yi. |
| Hawa | $B^{1}$ | Amadu yai shirin duniya, |
| Sauka | $B^{2}$ | Amadu har shirin lahira ya yi, |
| | $Ɗ^{1}$ | Amadun Bubakar, gwarzon Yari, |

$Ɗ^2$ Dodo na Alƙali
(Waƙar Narambaɗa ta Sarkin Gobir Amadu Isa)

Wannan ɗa na tafe shi kuma ya ƙunshi dukkan alamu waɗanda suke tabbatar da cikakkiyar ma'ana da tsari na ɗan waƙar baka:

(saɗara)
Hawa $A^1$ Na Magaji Mai martabad dan Mu'azu,
Sauka $A^2$ Irin assabab Bubakar baba yay yo.
Takidi; Hawa: $A^{1.1}$ Na Magaji mai martabad dan Mu'azu,
Sauka: $A^2$ Irin assabab Bubakar baba yay yo.
Hawa: $B^1$ Tsari gaskiya Bello kai Shehu yac ce,
Sauka: $B^2$ Bari masu son duk su maishe ka yaro.
Takidi:Hawa: $B^{1.1}$ Tsari gaskiya Bello kai Shehu yac ce,
Sauka: $B^2$ Bari masu son duk su maishe ka yaro
$B^3$ Da kyauta da ilmi da neman dalili,
$B^4$ Da gode ma Allah da istingifari,
Ajewa: $B^5$ Da su Bello ɗan Shehu yat tsar ma kowe,
$B^6$ Ka kai kamab Bello ka gadi Moyi,
Saukar sauka: $B^7$ Saura ka kai inda Mai Hausa yak kai.
Takidi: $B^{6.1}$ Ka kai kamab Bello ka gadi Moyi,
Gindin waƙa: $B^7$ Saura ka kai inda mai Hausa yak kai,
$Ɗ^1$ Bajinin gidan Bello Mamman na Yari,
$Ɗ^2$ Sarkin Kudu Macciɗo ci maraya.
(Waƙar Sa'idu Faru ta Muhammadu Maccido yanzu Sarkin Musuimi)

### 3.3.4 Tsarin Rerawa

Rerawa wani tsari ne inda makaɗi yake amfani da karin murya da amon kiɗa cikin rauji mai ma'ana ya furta kalmomin da ya zuba a cikin ɗiyan waƙoƙinsa. Akwai wasu dabaru waɗanda ake amfani da su wajen fitar da tsarin rerawa na ɗiyan waƙoƙin baka. Su ne kamar haka:

Ƙungiya : Furucin Jagora + 'Y/Amshi

Kaɗaita : Furucin jagora shi kaɗai

Karɓi[28] : Furucin 'yan amshi.

Kulli : Wuri ne inda ake fara furta ƙaramin saƙo a ɗan waƙa. Kulli yakan ƙunshi saɗara ɗaya ko biyu ko ma fiye da haka.

Kari : Wuri ne inda ake ƙarasa furta ƙaramin saƙo. Kari yakan ƙunshi 'tarbe' ko 'rakiya', sannan da G/Waƙa.

Tarbe : Wuri ne inda 'yan amshi suke iyar da ma'ana ƙarama wadda jagora ya faro ta a ɓangarensa na ƙulli. Ana yin wannan dabara ta tarbe' a waƙoƙi waɗanda ake rerawa ta hanyar jagora da 'yan amshinsa, amma ban da a waƙoƙi na makaɗi wanda ba shi da 'yan karɓi.

G/Waƙa : Maimaita furucin farko a waƙar baka

Rakiya : Wuri ne inda 'yan amshi suke ta maimaita Karin da suka riga suka yi wa jagora zuwa wani ɗan lokaci. Wannan dabara ta rakiya ita ce wasu masu nazari suke kira karɓeɓɓeniya.

Karɓeɓɓeniya : Dabara ce ta maimaita furucin kari da

---

[28] Akwai wasu makaxa da mawaqa waxanda ba a yi musu karvi domin ba su da 'yan amshi. Jagora ne yake furta xiyan waqoqinsa a matsayin "kaxaita" kawai. Irin waxannan makaxa sun haxa da Xanmaraya Jos da Haruna Uji da Sani Sabulu Kanoma da sauransu

nufin yi wa makaɗi rakiya[29].

Zagi : Wuri ne da ɗaya daga cikin 'Y/Amshi zai furta farko na wani sabon ɗan waƙa a mazauni na jagora. A rerawar ne yake yi wa jagora zagi.

Ɗani : Shi kuma ɗani muhalli ne da ɗaya daga cikin 'Y/Amshi zai fara furta wani ɗa na waƙa a matsayi na ƙulli, har kuwa sauran 'Y/Amshi su yi masa ƙari. Har wa yau kuma a yayin da jagoran waƙa ya rasu ko ba ya kusa a yayin rera waƙarsa, sai wani daga cikin 'Y/Amshi ya ɗauko wata waƙa tasa ya ci gaba da rerawa kuma 'Y/Amshi suna yi masa ƙari. Wannan rarawa ta zama ta *Ɗanin waƙa.*

Kwaikwaye :Wani wuri ne da jagora ko ɗan amshi ko 'yan amshi za su dinga kwaikwayar yanaye-yanaye na furucin wasu jinsunan mutane kamar furucin wata mace ko na yara ko na boka da na Malamai da sauransu .

Bayayyeniya : Wuri ne da ake karɓa-karɓar furuci tsakanin jagora da 'yan amshinsa inda 'yan amshin za su dinga maimaita rera abin da duk jagora ya furta ba tare da canją ko da kalma ɗaya ba[30].

Cikasa : Wuri ne da 'Y/Amshi suke maimaita rera

---

[29] 'Tarbe' da 'rakiya' da 'karvevveniya' duk ana yin su ne a waqoqin da ake ta hanyar 'qulli' da 'qari' daga jagora da 'yan amshinsa.

[30] Tsarin rerawa na bayayyeniya bai yi yawa a tsakanin makaxan baka na Hausa ba. Sarkin Kotson Kano Abdurrahman da Danmungai Daura suna daga cikin qalilan xin makaxa waxanda suke amfani da tsarin rerawa na bayayyeniya

G/Waƙa domin cikasa rerawa don a haɗa da ta jagora.

Idan aka dubi rukunin waƙoƙin baka na makaɗan baka na Hausa za a ga tsarin rera ɗiyansu ya rarrabu zuwa kashi-kashi. Kamar yadda aka yi ta bayani a baya, akwai makaɗa waɗanda suke yin waƙoƙinsu a cikin ƙungiya wadda za ta ƙunshi jagora da kuma masu yin amshi. Irin wannan ƙungiya ta makaɗan baka, har wa yau, kashi uku ce, akwai jagora wanda 'yan amshinsa suke yi masa kari da tarbe da rakiya kamar Ɗanƙwairo da Jankiɗi da Narambaɗa da sauransu. Akwai kuma jagora wanda 'yan amshinsa suke yi masa karɓi ta maimaita gindin waƙa kawai kamar Alhaji Mamman Shata da Alhaji Muhammadu Gawo Filinge da Audu Karen Gusau da makamantansu. Haka kuma akwai jagora Wanda 'yan amshinsa za su dinga maimaita duk abin da ya furta ba tare da yi masa wani ƙari ko ragi ba, kuma ba su maimaita rera gindin waƙa domin waƙoƙin ba su da gindin waƙa. Sannan akwai Wani rukunin makaɗa waɗanda ba su ma'amala da yara da za su dinga yi musu amnshi. A tsarin rera waƙoƙin waɗannan makaɗa ba su da 'yan amshi, su kaɗai ne suke yin waƙoƙinsu, su ne a matsayinsu na jagorori suke hawa su sauka a ɗiyan waƙoƙinsu.

A taƙaice, akwai manyan hanyoyi guda biyu waɗanda ake da su ta fuskar rera ɗiya a waƙoƙin Hausa na makaɗan baka. Hanyoyin nan kuwa su ne:

i) + ƙungiya+ ƙulli+ƙari (+Gindin waƙa) -/+ karbebɓeniya +zagi+ɗani+rakiya+ kiɗa.

Misalan makaɗa masu wannan tsarin rerawa sun haɗa da Abubakar Akwara da Ibrahim Gurso da Sani Aliyu Ɗandawo da Aliyu Gadanga da sauransu.

ii)+ kaɗaita (jagora ko mutum ɗaya)
a) + Kulli - Kari + Gindin waƙa -/+ karɓeɓɓeniya
- Bayayyeniya + Kiɗa
(Misalin Mamman Shata da Shehu Ajilo)
b) + Kulli +/-Kari -/+ Bayayyeniya +/- Karɓeɓɓeniya
-/+ Gindin waƙa + Kiɗa
(Misalin Sarkin Kotson Kano Abdurrahman, Uwaliya Mai Amada)
c) + Kulli - Kari -Gindin waƙa- Karɓeɓɓeniya
- Bayayyeniya + Kiɗa
(Misalin Kassu Zurmi, Ɗanmaraya Jos, Haruna Uji)
d) + Kulli - Kari + Bayayyeniya – Karɓeɓɓeniya – Gindin waƙa + Kiɗa
(Misalin Ɗanmungai Daura)

Alhaji Musa Ɗanƙwairo ya ƙara bayyana tsarin rerawa a waƙoƙin baka na Hausa na rukuninsa wato rukunin (i) kamar haka:

| | |
|---|---|
| Kulli | : Duk makaɗan da at Tsahe na shahe, |
| | : Hab baƙi ha 'yan gidan su duka, |
| Kari | : Babu mai *shirya* waƙa kamar tawa. |
| Takidi: Kulli | : Duk makaɗan da at Tsahe nai jam'i, |
| | : Hab baƙi ha 'yan gidan su duka, |
| Kari | : Babu mai *ƙulla* waƙa kamar tawa, |
| Kulli | : Ga makaɗi ya *ƙulla* waƙatai, |
| | : Sai a amsa mashi ba a *ƙara* mai, |
| | : In nak *ƙulla* waƙa a *ƙara* man, |

Tarbe: Kari : Mu huɗu duk *azanci* gare mu,
: Shin a'a *mutum* guda za ya radde mu,
G/Waƙa : Shirya kayan faɗa Mai gida Tsahe,
: Ali ɗan Iro bai ɗauki raini ba.
(Waƙar Ɗanƙwairo ta Yandoton Tsahe Aliyu)

A wajen rera wannan ɗa da ya gabata an yi amfani da tsarin rerawa na rukunin (i) da ya ƙunshi waɗannan abubuwa:
Ƙungiya+ Kulli + Kari (+tarbe) + Gindin Waƙa- Karɓeɓɓeniya + Kiɗa.

Ga kuma wasu misalai dangane da tsarin rera ɗiya masu ƙulli da ƙari a tsarin rerawa na rukunin (i):
Kulli : Karambanin akuya ya kare,
Kari : Tun ran da tai karo da kura,
G/Waƙa : Sardauna ya fashe hushi nai,
: Shi ad da duniya gaba dai.
(Waƙar Jankiɗi ta Sardaunan Sakkwato)

Wannan ita ce rerawa mafi sauƙi ta ɗan waƙa wadda za ta
ƙunshi ƙulli (furucin jagora) da ƙari (furucin 'yan amshi) tare kuma da maimaita rera gindin waƙa. Akwai kuma wannan misali:
Kulli : Kokowa kare da kura,
Tarbe; Kari : Ai na hana ta tun bara da rani,
: Karen gida yac ce,
: Ni wanga gargaɗi yai mani daɗi,
G/Waƙa : Gimshimin Yari magajin Magaji,
: Barkak ka da hwama,

| | |
|---|---|
| | : Ina tahowa mu gano mai rikon Gusau, |
| | : Mai raba kaya. |

(Waƙar Maidaji Sabon Birni ta Sarkin Katsinan Gusau Muhammadu Ɗanbaba)

Sai kuma wannan rerawa wadda ta ƙunshi rakiya:

| | |
|---|---|
| Kulli | : Abubakar ma ya yi halifa, |
| Kari | : Kafirrai suka kai shi ƙiyama, |
| Kulli | : Umaru shi ma ya yi halifa, |
| Rakiya; Kari | : Kafirrai suka kai shi ƙiyama, |
| Kulli | : Ai Usmanu ya yi halifa, |
| Rakiya; Kari | : Kafirrai suka kai shi ƙiyama, |
| Kulli | : Ali ɗan Ɗalib ya yi halifa, |
| Rakiya; Kari | : Kafirrai suka kai shi ƙiyama |
| Kuli | : Ai yaƙi ya ci mazajen farko, |
| Tarbe; Kari | : Don yaƙi shi yac ci Husaini, |
| Takidi; Kulli | : Don yaƙi... |
| Kari | : Shi yac ci Husaini, |
| G/Waƙa | : Gwabron giwa mai cika daji, |
| | : Amadu gulbi mai haɗe yaro, |

(Waƙar Sarkin Taushin Katsina ta Sardaunan Sakkwato)

A tsarin rerawa na wannan ɗan waƙa akwai ƙulli da ƙari (wanda ya ƙunshi rakiya da tarbe), sannan da gindin waƙa.

Yanzu kuma za a ba da misalan tsarin rerawa na rukuni na

(ii) wanda ya ƙunshi rerawa mai ƙulli kawai ko rerawa ta bayayyeniya:

| | |
|---|---|
| Kulli | :Yara kun ji kiɗan Bashar ɗan Umnaru, |
| | : Jikan Audu gwauron giwa, |

G/Waƙa : Kwana lafiya mai Daura.
: Jikan Audu gwauron giwa.
(Waƙar Shata ta Sarkin Daura Bashar)

Akwai kuma:

Kulli : Ya Rabbi sarki mai jama'a,
: Ka taimake mu don ranaj Juma'a,
G/Waƙa : Ya Rabbi sarki mai jama'a,
: Ka taimake mu don ranaj Juma'a.
Kulli : Mun shirya waƙa ran Juma'a,
: Mun yi ta kam ranaj Juma'a,
: Yau za mu rera kowa shi jiya,
G/Waƙa : Ya Rabbi sarki mai jama'a,
: Ka taimake mu don ranaj Juma'a.
(Waƙar Mamman Gawo ta Kumbo Apollo 11)

Dukkan waɗannan misalai da suka gabata jagora ne a matsayin kaɗaita yake ƙulla waƙarsa, su kuma 'yan amshi suna maimaita rera gindir waƙa kawai. Domin haka, a wannan rukuni na waƙoƙi sun ƙunshi ƙulli da gindin waƙa ne kawai ta fuskar tsarin rerawarsu. Ga kuma wannan misali:

Kulli : Mai kwana ya tashi,
: Mai tabiya kau ya dakata shi kau,
: Ku tashi kun ji kiɗin Shayi ɗan gidan Labbo.
Kulli : Mu hwalka na kai ga masu ɗon-gashi,
: Lalle Shayi yaya ad da ɗon-gashi,
: Ya yi biɗa amre bara sai da yas samu,
: Iro ya kai ta gidan,
: Mai gidansu yah hwaɗi,
: Yam mutum yab bar shi ba abin amren,
: Kana ba hatcin ɗiba.

(Waƙar Kassu Zurmi ta Shayi ɗan Labbo)

Shi wannan tsari na rerawa da ya gabata a wannan ɗan waƙa ana yin ƙulli ne kawai, babu ƙari, ba kuma gindin waƙa. Wannan tsarin rerawa ya ƙunshi:
Kaɗaita (mutum ɗaya) + Ƙulli - Ƙari - Gindin waƙa- Karbebɓeniya – bayayyeniya + Kiɗa.

Akwai kuma wannan misali:

| | |
|---|---|
| Ƙulli | : Malam ya yi, Malam ya yi, |
| Bayayyeniya | : Malam ya yi, Malam ya yi, |
| Ƙulli | : Malam ya yi, Malam ya yi, |
| Bayayyeniya | : Malam ya yi, Malam ya yi, |
| Ƙulli | : Wannan ba malami ba ne, |
| Rakiya | : Ya ga wata, |
| Ƙulli | : Sai hira yake mata, |
| Rakiya | : Ya ga wata, |
| Ƙulli | : Alƙalaminsa ya kare, |
| Rakiya | : Ya ga wata, |
| Ƙulli | : Ya yi kishingide kamar bafade, |
| Bayayyeniya | : Ya yi kishingide kamar bafade. |
| | (Waƙar Uwaliya ta wani malami) |

Tsarin wannan da ya haɗa da Kaɗaita (jagora) + ƙulli + ƙari (rakiya) + bayayyeniya + kiɗa.
Haka dai makaɗan baka na Hausa suke amfani da waɗannan dabaru daban-daban suke rera ɗiya a waƙoƙinsu na baka. Sannan kuma kowane rukuni na makaɗa da mawaƙan Hausa da hanyar da yake bi daga cikin dabarun da aka bayyana a ƙarƙashin wannan tsarin rerawa.

### 3.3.5 Takidi a Ɗiyan Waƙa

Takidi, shi ne maimaita furuci domin ƙara ƙarfafa saƙo. Makaɗi yakan yi amfani da dabarar takidi inda yake maimaita ko sake rera wani zubin ɗan waƙa domin wata manufa ta ƙarfafawa ko jaddadawa. Maimai a magana ta yau da kullum illa ne, amma a zubin waƙoƙin baka dabara ce ta tsari da take ƙara kyautata shi. Akwai dalilai da dama da kan sa makaɗi ya jaddada ma'ana a zubin waƙa. Waɗannan dalilai kuwa sun haɗa da ƙarfafa nauyin ma'ana ko jaddada ƙaramin saƙo domin ƙara fito da muhimmancinsa ko ƙara ƙwalƙwale ainihin ruhin abu ko jawo hankali a riƙi wani abu da girmamawa ko yin hutu da numfasawa, musamman a lokacin da zaren tunanin makaɗi ya sarƙe masa da dai makamantan waɗannan abubuwa. Haka kuma makaɗi yakan yi maimaitawa a ɗan waƙa don ya daɗa kyautata matakan karin murya tare da inganta hawa da saukar saɗaru a da har zuwa gindi.

Akwai hanyoyi da yawa waɗanda makaɗa suke amfani da su wajen yin takidi (maimaitawa) kamar a farkon ɗa ko a tsakiyarsa ko a ƙarshensa, ko ma a maimaita ɗan baki ɗayansa. Haka kuma ana iya yin takidi a rabin saɗara ko a saɗara ɗaya ko a fiye da haka. Sannan kuma takidi yana iya zama na karɓeɓɓeniya wato rakiya inda za a yi ta maimaita wasu kalmomi a layi ba tare da sauya su ba. Sai kuma takidi na bayayyeniya inda 'yan amshi suke

maimaita duk abin da jagora ya furta a saɗara[31] a matsayin ba ni in ba ka.

Yanzu kuma za a ba da misalan takidi daga wasu ɗiya na waƙoƙin baka. Misalin takidi a farkon ɗa:

Kulli : Wani taro da anka zo ni ban zo ba,
Kari : Ka yi dattako ina gidanmu labari yak kai man,
Takidi; Kulli : Wani taro da anka zo ni ban zo ba,
Kari : Ka yi dattako ina gidanmu labari yak kai man,
: Ga dattijo zaune gun hanya kak kawo,
: Kac ce Siddi sa shi gun hanya hak Kaura,
: Daga Kaura ka kai shi Moriki da gaggawa,
: Sarkin Ɓurmi na faɗin ka daɗe kai ƙarko,
: To, ran nan ka yi taka ka yi ta mai dan ƙarfi,
G/Waƙa : Gwarzon Shamaki na Malam toron giwa,
: Baban Dodo ba a tam ma da batun banza.

(Waƙar Narambaɗa ta Sarkin Gobir Amadu Isa)

Misalin takidi a tsakiyar ɗa na waƙa:

Kulli : Ka kama halinka da kas saba,
Kari : Hassan yi ta ba mu Naira,
Takidi; Kulli : Ka kama halinka da kas saba,
Kari : Hassan yi ta ba mu Naira,
Kulli : Namijin duniya Ciroma na Naini,
: Ku ne gwamnati ku ne En'e,
: Duk harka wadda za a yi,
Kari : Hassan sai an biɗe ku,

---

[31] Kamar yadda aka nuna a baya, wannan maimaitawa ce ta bayayyeniya wadda 'yan amshi suke furta duk abin da jagora ya rera, ba ruwan wannan dabara da yi wa jagora rakiya wato ba suna bin jagora ne a matsayin 'yan rakıya ba.

Takidi; Kulli : Namijin duniya Ciroma na Naini,
: Ku ne gwamnati ku ne En'e,
: Duk harka wadda za a yi,
Kari : Hassan sai an biɗe ku,
: Alhaji Hassan sai an biɗe ka,
Kulli : Hassan ka zama wandon karhe,
: Kai ba a sa ka a yi tsaye,
Kari : Kuma ba a sa ka a zauna,
: Mai ban tsoro sadauki,
: Hassan ɗan Shehu Malam.
(Waƙar Ɗanƙwairo ta Ciroman Katsina)

Misalin takidi a ƙarshen ɗan waƙa:
Kulli : Buda mai jice gari,
Kari : Baban Gatau ɗan Hassan,
: Rima mai jiƙe gina,
Kulli : Ga halin mazan jiya,
Kari : Garba mazaje na yau,
: Ina masu kamak ka,
Takidi; Kulli : Mai halin mazan jiya,
Kari : Garba mazaje na yau,
: Ina masu kamak ka,
G/Waƙa : Bubakar sadauki na Mu'azu,
: Kai ag gidan Shehu da Bello.
(Waƙar Sarkin Taushin Katsina ta Sarkin Musulmi Alhaji Abubakar na Uku)

Ga kuma misalin takidi a ɗan waƙa gaba ɗayansa:
Kulli : Kak ka sake a ram ma,
Kari : Sa'idu shirinka ya yi.
Takidi; Kulli : Kak ka sake a ram ma,

Kari : Sa'idu shirinka ya yi.
Kulli : Alhaji Sa'idu Gama Giwa
Kari : Mai halin a yaba shi kullum,
Takidi; Kulli : Alhaji Sa'idu Gama Giwa,
Kari : Mai halin ayaba shi kullum,
G/Waƙa : Kak ka sake a ram ma,
: Sa'idu shirinka ya yi.

Misalin rakiya a matsayin takidi na karɓeɓɓeniya:
Kulli : In wani na kwana,
Rakiya; Kari : Wani na zamne, inji Ɗan'umma uban kiɗi,
Kulli : In wani na inuwa,
Rakiya; Kari : Wani na rana, inji Dan'umma uban kiɗi,
Kulli : In wani ya samu,
Rakiya; Kari : Wani ya rasa, ita duniya haka nan take,
Kulli : Mutum guda ka ga mai riga dubu,
Rakiya; Kari : Mutum dubu ba su da ko kwata,
Kulli : Mutum guda ka ga mai mato dubu,
Rakiya; Kari : Mutum dubu ba su da basukur,
: Ita duniya haka nan take,
Kulli : Mutum guda ka ga mai jikka dubu,
Rakiya; Kari : Mutum dubu ba su da ko kwabo,
: Ita duniya haka nan take.
(Waƙar Sa'idu Faru, 'Farin cikin Musulmi', ta Muhammadu Macciɗo, Sarkin Musulmi)

Makaɗa waɗanda suke da 'yan amshi kuma suke yi musu karɓi ta yin ƙari da tarbe da rakiya, idan sun gama rera saɗarun da suka yi na ƙari, sai sun maimaita rera gindin waƙa. 'Yan amshi suna maimaita rera gindi a ƙarshen kowane ɗa a waƙa saboda su nuna cewa zubin wannan

ɗa ɗin ya ƙare. Maimaita rera gindin waƙa a ƙarshen layukan kowane ɗa yana rarrabewa ne tsakanin ɗa' da 'ɗa' a waƙa wato yana a matsayin gada tsakanin ɗiya a waƙa. Amma akwai wasu ɗiya inda ƙaramin saƙo (ma'ana) yake tsallakawa daga wani ɗa zuwa ɗa da yake biye da shi, wannan ba illa ce ba, wata dabara ce ta yin saɓi-zarcen ma'ana. Domin haka, maimaita gindin waƙa a ƙarshen da na waƙa dabara ce ta tsarin rerawa a zubin ɗiyan waƙar baka (King, 1980:6-10), wato maimaitawa ce wadda ba ta da illa.

A dunƙule, akwai nau'o'in takidi da yawa a cikin zubin ɗiyan waƙoƙin baka na Hausa, saboda haka, ana buƙatar mai nazari ya fito da ire-iren waɗannan dabaru na takidi daki-daki kamar yadda suka bayyana a waƙar da yake yi wa sharhi.

### 3.3.6 Karin Murya

Makaɗan baka na Hausa suna amfani da. hawa da saukar murya da faɗuwarta su daidaita karin murya ko tsayin saɗaru a ɗiyan waƙoƙinsu. Karin murya wato furta ƙwayoyin sauti na da matuƙar tasiri a tsarin waƙoƙin baka. Ta fuskar karin waƙoƙin baka an fi jan gaɓa mai nauyi ko a kaurara ta kan gaɓa maras nauyi wato gaɓa mai sauƙi. Kuma kamar yadda wasu masu nazari suke tabbatarwa, bisa yawanci ƙafafuwa masu ƙarfi suna faɗuwa ne daidai inda akan ƙarfafa kiɗa (Schuh, 2002:156-159). Nauyin gaɓa shi ne harsashi na farko wanda ake ɗora karin kowace waƙa ta Hausa a kansa. Kamar yadda bayani ya gabata, gaɓa nau'i biyu ce:

Gaɓa mai sauƙi wato gajeriya wadda ta haɗa da baƙi da wasali maras ja (BW) da za a iya nunawa da wata alama kamar [ˊ] ko [ɓ].

Sai kuma gaɓa mai nauyi wadda za ta ƙunshi baƙi da tagwayen wasula ko wasula biyu iri ɗaya wato wasali mai ja (BWW) ko kuma ta haɗa baƙi da wasali da baƙi (BWB). Za a iya wakiltar gaɓa mai nauyi wato doguwa da alama kamar haka [-] ko [‘].

A zubi na waƙoƙin baka ba a daidaita ƙwayoyin sauti (haruffa) a gaɓar ƙarshen kalmomi na saɗarorinsu wato dai

waƙoƙin baka ba su da amsa amon harafi. Amma kuma dole ne karin waƙoƙin ya tafi bai ɗaya tsakanin tsarin sauti da tsarin rerawa, domin haka, dole a sami daidaito dangane da karin sauti.

### 3.3.6.1 Amsa Amon Kari

Amsa amon kari shi ne daidaituwar kari inda zai iya zamantowa bai ɗaya a gaɓɓoɓin ƙarshe wato madirar sauti na ƙarshe a saɗarun ɗan waƙa. Amsa amon kari yana daidaita hawa da saukar murya a saɗaru, su tafi a jere bisa ƙa’ida. Akwai wasu alamu waɗanda ake amfani da su wajen fitar da kari a waƙa. Su ne kuwa:

[S] = alama ce wadda take nuna ‘kari’ mai sauka ƙasa;
[H] = alama ce wadda take nuna ‘kari’ mai hawa sama;
[F] = alama ce wadda take nuna ‘kari’ mai faɗuwa.

Mai nazari zai yi la’akari da waɗannan alamu a madirar sauti na gaɓar ƙarshe a kalmomin ƙarshe na saɗaru a ɗan

waƙa. Idan waƙa ta ɗauki ɗayan waɗannan karuruwan sauti zai zama iri ɗaya a wannan waƙa tun daga saɗarar farko har zuwa gaɓa ta ƙarshe na ɗiyan waƙar. Sannan kuma za a iya kiran karin waƙar da cewa sauka ƙasa ne ko mai hawa sama ko kuma mai faɗuwa.

Wannan kuwa ya danganta ne ga abin da ya bayyana na nau'in kari a waƙa[32]
Ga misalan amsa amon kari daga wasu ɗiyan waƙa kamar haka:

Ƙulli :Na Ummaru giwa ke wuce kafoo, [SH]
Kari :Uban zakara mugun madamba cii [SH]
Gindin Waƙa :Ya ci maza ya kwan yana shirce [SH]
:Gamda'aren Sarki Tudu Aluu [SH]

Sarkin Gobir martaba garai [SH]
Ya wuce wargi ya fi fargaba [SH]
Ya hana wasu maza sakin jiki, [SH]
Ya ci maza ya kwan yana shire [SH]
Gamda'aren Sarki Tudu Alu.
(Waƙar Narambaɗa ta Sarkin Gobir Amadu)

Wannan waƙa tana da karin murya mai hawa sama ne kuma ya ratsa saɗarun waƙar ne tun daga gindinta har zuwa ɗanta na ƙarshe. Ga kuma wani misali kamar haka:
Kulli : Kai na fada maku noma za mu yii, [H]

[32] Domin qarin bayani game da amsa amon kari dubi maqalar Muhammad (1978:50-61) 'Waqa Bahaushiya' a cikin *Studies in Hausa Langusge, Litersture and Culture*. Kano: Jami'ar Bayero.

|  |  |  |
|---|---|---|
|  | Wanda ba ya noma duniyaa, | [H] |
|  | Don ko rikon aure zai mai wuyaa, | (H] |
| G/Waƙa | : Noma tushen arziƙii, |  |
|  | :A yi noma yaƙin ci gabaa. | [H] |
|  | (Waƙar Shehu Ajilo ta Noma) |  |

Ita ma wannan waƙa karinta mai hawa sama ne tun farkonta har zuwa ƙarshenta.

**4.3.6.2 Gidan Dara na Kari**

Har wa yau kuma akwai wata hanya ta ayyana karin waƙar baka ta amfani da gidan dara na kari da kuma gurabun kari. Wato wannan hanya tana duba kari ne ta bin hawa da saukar murya a saɗarun ɗan waƙa a fitar da gidan dara na kari ta amfani da gurabun kari da ginshiƙai. A wajen tantance wannan hanya za a yi la'akari da waɗannan abubuwa:

Ginshiƙi: Shi ne gaɓa ɗaya na murya da za a iya wakilta da alama kamar haka [d].

Gurbin Kari: Wuri ne da yake ɗaukar ginshiƙi ɗaya ko biyu, kuma ana tantance gurbin kari daga gaɓoɓin da aka yi amfani da su.

Idan gaɓa mai nauyi ce tana a matsayin ginshiƙai guda biyu, amma a gurbi ɗaya. Misali [dd].

Idan kuwa gaɓa maras nauyi ce wato gaɓa mai sauƙi tana a matsayin ginshiƙi ɗaya, amma irin ta guda biyu ne za su haɗu su yi gurbi ɗaya. Misali [d] + [d]= [dd].

Ciko: Shi ne ƙunshiyar gurbi wanda zai iya zama gaɓa ɗaya mai nauyi ko gaɓoɓi biyu marasa nauyi[33].

Bisa yawanci, waƙoƙin baka sukan hau Gidan dara na kari, sai dai dole ne a waƙa ɗaya a sami yawan gurabun karin su tafi bai ɗaya a dukkanin adaɗin saɗarunta. Misali a waƙar 'Dokin Iska Ɗanhilinge' tana da gurabun kari bakwai (7) ne, amma akan sami wasu saɗaru da gurabu goma-goma, to, wannan illa ce ta ƙari. Don haka, akan sami illar ƙari ko ragi a gurabun kari. Ashe ke nan, waƙa takan ƙunshi gidan dara na kari gwargwadon yawn ginshiƙai da gurabu.
A wannan nazari waƙar baka takan zama doguwa ko gajeriya ko matsakaiciya gwargwadon dai yawan gurabun karin da ta ƙunsa. Kuma daga nan ne za a iya ayyana matsayin waƙa a nuna gidan dara na karin da ta hau kansa wato dogo ko gajere ko kuma matsakaici.
Misali na Gidan dara na kari shi ne, waƙar 'Sa Sanusi Sarkin Yaƙi' ta Sarkin Kotson Kano Abdurrahman tana da saɗaru waɗanda suke ɗauke da gurabun karin takwas-takwas wasu kuma suna da gurabu tara-tara. Ga su kamar haka:
Gindin Waƙa Sa /Sa/nu/si /Sar/kin/Ya/ƙi
ɗɗ/ ɗ/ɗɗ/ɗɗ /ɗɗ/ɗɗ /ɗɗ /ɗɗ
$g^1$ $g^2$ $g^3$ $g^4$ $g^5$ $g^6$ $g^7$ $g^8$

---

[33] Domin qarin bayani kan Gidan Dara na Kari a nazarin karin muryar waqoqin baka dubi Schuh (2002:154-161) a cikin Hausa *Language, Literature & Cuture* (Fifth Hausa International Conference). Kano: Benchmark Publishers Limited.

Za/kin/ da/ ga/ na/ A / ba /she.
ɗɗ /ɗɗ /ɗɗ/ ɗɗ /ɗ /  ɗ / ɗɗ/ ɗɗ
g1 g2 g3 g4 g5 g6 g7 g8

Kulli :La/mi/ɗo/ Ka/no/al/fan/da,
ɗɗ /ɗɗ/ɗɗ/ ɗ / ɗɗ/ɗɗ/ɗɗ/ɗɗ
g1 g2 g3 g4 g5 g6 g7 g8

Kari :Ko/ do/le/ma/za /su/ra/gal ma,
ɗɗ /ɗɗ/ɗɗ/ɗ / ɗɗ / ɗ /ɗ /ɗɗ /ɗɗ
g1 g2 g3 g4 g5 g6 g7 g8

Kulli :Sa/nu/si/ Al/lah /yai/ maka/ bai/wa.
ɗ /ɗɗ/ɗɗ/ɗɗ/ɗɗ/ ɗɗ/ ɗ/ ɗ/ ɗɗ/ ɗɗ
g1 g2 g3 g4 g5 g6 g7 g8 g9

Kari: Ja/hi/lai/ ba su / san /wan/nan ba
ɗɗ /ɗ/ɗɗ/ ɗ/ ɗ / ɗɗ / ɗɗ / ɗɗ /ɗɗ
g1 g2 g3 g4 g5 g6 g7 g8 g9

A taƙaice dai ita wannan waƙa tana da gurabun kari 8-9 duk da yake akwai wasu illoli da sukan faru a wasu gurabu a saɗarun ɗiyan waƙar. Sannan kuma waƙar ta hau kan matsakaicin kari na gidan dara.

### 3.4 Adon Harshe

Adon harshe a waƙoƙin baka wata hanya ce wadda makaɗi ke kyautata zaren tunaninsa, ya sarrafa shi cikin azanci don ya cim ma burinsa na isar da saƙo a waƙa ta hanyar jan hankali. Ta haka ne za a daɗa fito da ainihin kyau ko muninsu, kuma a iya gane waƙoƙi masu karsashi, masu hikima da balaga da kuma waƙoƙi marasa ma'ana, marasa inganci marasa kyau. Adon harshe hanya ce ta sarrafa harshe da jujjuya shi ta yadda za a iya taƙaita manufa ko a sakaya ma'ana ko kuma kaifafa tunani.

Domin haka, adon harshe wata dabara ce wadda ake yi wa harshen waƙa kwalliya. A wajen adonta harshe akan zaɓo wasu kalmomi ne a zayyana waƙa da su, a ƙawata ta sosai, ta yadda za a burge mai sauraro a kuma jawo hankalinsa. Akwai hanyoyi da yawa waɗanda ake bi ta kansu a yi wa waƙa ado. Ana buƙatar mai da nazarin waƙa ya bibiyi waɗannann abubuwa na adontawa da makaɗi ya zuba su a cikin waƙa wadda yake nazarintaa fito da su daki-daki. Daga cikin dabarun da ake amfani da su don yi wa waƙoƙi na baka ado, akwai:

- kamantawa
- siffantawa
- jinsintarwa
- kinaya
- alamtarwa
- da sauransu

### 3.4.1 Kamantawa

Kamantawa wata dabara ce wadda ake kwatanta abubuwa biyu dangane da wasu darajoji da za su iya zama na daidaito ko na fifiko ko kuma na kashi. A lokacin da ake wannan za a yi amfani da wasu kalmomi da ke nuna kamance a fili da ake kira kalmomin kamantawa ko kalmomi na tsakani, misali: *kamar* da *tamkar* da *awa* da *kama* da *sai ka ce* da *daidai da* da *i kaza* da *ca kake* da *wa* da *wuce* da *zarce* da *tsere* da *ɗara* da *kasa* da *gaza* da *wane* da *babu kamar* da *bai kai* da makamantan waɗannan kalmomi da yawa. Kamantawa tana iya zama

kamantawar daidaito ko kamantawar bambanto ko fifiko ko kuma kamantawar kashi (Ɗangambo, 1981:13-14).

Misalin Kamantawar Daidaito:

- Ni kau kun gane ni na gyare turuna,
  Sai zuba waƙa ni kai *kama* da ta Alfazazi.
  (Narambaɗa, waƙar Gwarzon Shamaki' ta Sarkin Gobir Amadu Bawa)

- Giye bana Ɗanbadau,
  Mun ba da mamaki,
  Kuyye yab baro *ca* kake gina ta yay yi.
  (Ɗan'anace, waƙar Noma ta Giye)

- Farin cikin jama'a kake Amadu,
  Kai *kama* da Muhammadu Fodiyo,
  Duk inda kab bi ana tarbonka.
  (Jankiɗi, waƙar Ga darajja' ta Sardaunan Sakkwato)

Misalan Kamantawar Kashi:

- Darnin kara ahuhan,
  *Bai kai* ga katanga ba,
  Ni ina ganin inuwa,
  Ba ni shiga rana.

(Jankiɗi, waƙar Dibgau bajimin dole' ta Sarkin Musulmi Abubakar III)

- Garwa ba ta yi *kamar* azurfa ba,
  Dussa ba ta yi *kamar* gari ba,
  Musulmi kai muka so ko'ina.

(Jankiɗi, waƙar Allah taimaki' ta Sardaunan Sakkwato)

- Zanƙalalo kama da hwara yay yo,
  Bai yi *awa* hwara ba.

(Buda, waƙar 'Gagara ƙarya sadauki' ta Sarkin Kabi Muhammadun Sama)

Misalan Kamantawar Bambanto ko Fifiko:

- Rigar jika ita ce yab bai,
  Wadda ba *awarta* ga lardinga,
  Ko Masar daɗa, sai an tona.

(Jankiɗi, Waƙar 'Kai ag gida' ta Sarkin Zazzau Tbrahim)

- Ga gaskiya ku bar bin gaibi,
  In ga farin wata mai haske,
  Kun san *ya fi* na tauraruwa.

(Jankiɗi, Waƙar 'Allah taimaki' Sardaunan Sakkwato)

- Yardakka ita aka nema,
  Na Bello *ka fi* zuma zaƙi ba wai na ba.

(Ɗanƙwairo, Waƙar 'Mai dubun nasara' ta Sardaunan Sakkwato)

### 3.4.2 Siffantawa

Siffantawa[34] ita kuma dabara ce inda makaɗi yake ɗaukar siffar wani abu ya ba wa wani abu ba tare da amfani da

---

[34] Manazarta waqoqin Hausa sun yi tsokace-tsokace daban-daban dangane da kwatancen siffantawa. Alal misali wasu manazarta suna kiran siffantawa da 'Hoto Cikin Bayani' wasu kuma su ce 'Kwalliya'. A ra'ayin masu cewa kwalliya, suna ganin kwalliya tana zayyana abu ne ta qawata shi ya fito rambatsai, ta yadda duk wanda ya kalle shi sai ya sake mayar da kallo. Wasu manazartan sun karkasa siffantawa

wani tsakani ba. A siffantawa ba a buƙatar amfani da wasu kalmomi na siffantawa. A waƙoƙin baka na Hausa akwai siffantawa da yawa. Ga wasu misalai:

- Kabi tsuntsun da kag ga bai da haƙori,
  Ba jemage na ba,
  Bakin nan da kag ga ba shi da tsaga,
  Ba Sama ya haihwai ba.

(Buda, Waƙar Gagara Karya Ta Sarkin Kabi Muhammadun Sama).

- Mai Yawuri bangon duniya,
  Abdullahi sadaukin maza,
  Allah ya yo ma ɗaukakad,
  Da kowa ba shi da ita Hausa dut.

(Aliyu Ɗandawo Waƙar 'Mai Yawuri' ta Sarkin Yawuri Abdullahi Abarshi)

- Kai yaro hankali da giwa,
  Kada ta motsa ta markaɗe ka.

(Abu Dankurma, Waƙar Ba 'Ba da kai aka Wargi ba' ta Ali Namani)

---

zuwa gajcriyar siffantawa da kuma doguwar siffantawa (dubi Xangambo, 1981:14). Yahya (1997:140-167 da 2001:58-94 da kuma 2002:220-237) ya bayyana siffantawa da cewa 'salo ne da ke kawo hoton abu yadda mawaqi ke buqatar mai karatu ko sauraren waqarsa ya kalle shi da idon zuciyarsa ko tunaninsa; salon sifantawa hoto ne da kalmomi suka kawo da ma'anoninsu'. (1997:14). A ra'ayinsa, siffantawa ta qunshi kamance da jinsarwa da alamtarwa da kinaya da kuma zayyana (2002:223).

- Kokowar kare da kura,
  Ai na hana ta tun bara da rani,
  Karen gida yac ce,
  Ni wanga gargaɗi yai mani daɗi.

(Maidaji, Waƙar Gimshimin Yari Magajin Magaji)

- Toron giwa mai ban tsoro,
  Habu ɗan Ila shahe zane.
  (Shata, Waƙar Sarkin Rano Garba Autan Bawo)
- Fitila mai korewar duhu,
  Sabulu mai wanke dauɗa,
  Abubakar annurin duniya.

(Jankiɗi, Waƙar 'Shugabannin ɗakin duniya' ta Sarkin Musulmi Abubakar)

- Wani kaya sai ko amale,
  Jaki ya gusa ba ya ɗauka,
  Wani kaya sai ko amale,
  Jaki ya gusa ba ya ɗauka,
  Na gode Sarkin Sudan,
  Na gode Sarkin Sudan na Shehu

(Abdurrahman Sarkin Kotso, Waƙar Sarkin Sudan Shehu)

### 3.4.3 Jnsintarwa[35]

Jinsintarwa dabara ce ta ɗaukar daraja ko siffa ko hali ko yanayi ko aiki na wani jinsi a ba wa wani jinsi na daban. Misali a ɗauki wata halayya da kawai jinsin mutum aka

[35] Wannan dabara ita ce Yahya (2001:79-80) yake kira 'Jinsarwa'.

san shi da ita a ɗora wa jinsin dabba ko tsuntsu. Yahya (2002:226) ya bayyana salon jinsarwa da cewa shi ne:

> '... ɗaukar wata sifa ko daraja ta wani jinsi a ɗora wa wani jinsi na daban da ba a san shi da ita ba. Saboda haka, jinsarwa ta kasu zuwa mutuntarwa da dabbantarwa da abuntarwa' (Yahya, 2002:226).

Ga misalan jinsintarwa[36] kamar haka:

- Kabi tsuntsu da kag ga bai da haƙori,
  Ba jemage na ba,
  Bakin nan da kag ga ba shi da tsaga,
  Ba sama ya haihwai ba.

(Buda Dantanoma, Waƙar 'Gagara Karya Sadauki' ta Sarkin Kabin Argungu, Muhammadun Sama)

- Gauɗe ba ka matanki,
  Baba kaɗe ba ka baka.

(Kassu Zurmi, Waƙar Shayi Ɗan Gidan Labbo)

### 3.4.4 Kinaya

Kinaya wata dabara ce ta sakaya zance wadda take juyar da abu daga asalinsa wato ma'anarsa ta farko zuwa ga wata ma'ana ta biyu wato ta sakayawa[37]. Ga wasu misalan kinaya kamar haka:

---

[36] Bisa dukkan alamu ba safai ne makaxan baka suke sanya xiyan jınsintarwa a waqoqinsu ba.

[37] Domin qarin bayani dubi 'Dabarar Alkunya a Waqoqin Makaxan Baka' a cilkin The West African Journal of Language, Literature and Criticism (Gusau, 1996:313-325)

- Jikan Shehu *mai dubun doki ɗan Na 'ammani*
  Gawurtacce na Magajin Rahin Hausa.

(Narambaɗa, Waƙar 'Gwarzon Shamaki' ta Sarkin Gobir Amadu Bawa)

- *Kwarankwatsa* tahi da mại ƙaramin kwana,
  A ci ki a kwan rirriƙam mutum za shi *garin kewa*,
  Ya zamni gabas da yamma kai *az zakara*,
  Zamfara ba wani mai ja ma.
  (Sa'idu Faru, Waƙar 'Gwarzon Giwa na Shamaki')

- Damo maƙi gudu,
  Ba banza ba ɗan Soba.
  (Wari Mai Zari, Waƙar Sarkin Gobir Yakubu)
- Kowa ya gasganta tsohuwatai,
  Guguwa ta kashe *ƙwarya*,
  Na ga *gyartai* ana ta tuma.
  (Kurna, Waƙar Bi da Arna na Jekada)

### 3.4.5 Alamtarwa

Alamtarwa[38] wata hanya ce da ake bayyana wani abu ta ba shi wata alama da ta yi kama da shi dangane da siffa ko yanayi ko ɗabi'a ko hali ko asali ko jaruntaka ko ƙasaita da dai sauransu. Alamtarwa wata alama ce wadda take wakiltar wata manufa, musamman takan zama madaɗin sunan abu. Makaɗan baka sukan yi alamtarwa da yawa a cikin waƙoƙinsu. Ga wasu misalai:

- Haba a yini ruwa a kwan ruwa *kwaɗɗo* sai lela,

[38] A takardar da aka gabatar ta 'Dabarar Alkunya a Waqoqin Makaxan Baka' (Gusau, 1996:3 16) an nuna dabarar alamtarwa tamkar wani reshe ne na dabarar Kinaya (wato alkunya).

Shi *burgu* shina cikin rima wahala ta dir mai.
(Narambaɗa, Waƙar 'Gwarzon Shamaki' ta Sarkin Gobir Amadu Bawa)

- Ga *kare* ga *kura* kowane ya hangi wani,
  Ga *aura* ya koma,
  Wagga nan hanya ba mu ga wurin wali ba.

(Ɗanƙwairo, Waƙar 'Mai Dubun Nasara' ta Sardaunan Sakkwato)

- *Goge* mai kashe *molo*,
  Awartakin maza na Buhari,
  Daɗa fa ga kare ga kura.

(Ɗan'anace, Waƙar Shago)

- *Guzame* na kallo,
  *Bajimi* ya take tudu,
  *Guzuma* sai tsinkaya.

(Jankiɗi, Waƙar Sarkin Katsina Usman)

**3.5 Aiwatar da Harshe**

Harshe shi ne babban tubalin da ake amfani da shi wajen gina saƙo, sannan a yi anmfani da dabaru na nuna gwaninta a isar da saƙon ga jama'a. Wannan ne ya sa wasu manazarta suke ganin akwai dangantaka ta kusa a tsakanin harshe da salo har ma ake kwatanta matsayin nasu tamkar jini ne da tsoka.

Dangane da aiwatar da barshe a nazarin waƙar baka akan duba hanyoyin zaɓen kalmomi da karin harshen waƙa da

kuma ginin jimla da tsarinta. Ga bayanan waɗannan abubuwa daki-daki, kamar haka:

### 3.5.1 Zaɓen Kalmomi

A wannan fage, mai nazari zai yi ƙoƙari ya fito da yadda makaɗi yake zaɓo kalmomin da yake zubawa a cikin ɗiyan waƙoƙinsa. Za a duba a gani, kalmomin nan tsofaffi ne ko sababbi ko ƙirƙirarru ko kuwa baƙi ne waɗanda suka shigo harshen Hausa daga wasu harsuna.

Daga nan kuma za a ƙwanƙwance kalmomin nan masu zurfin ma'ana ne ko masu kaifin ma'ana, kalmomi ne na kambamawa ko ciccińawa ko ƙasƙantawa. Wato dai za a bayyana yanayi da nau'o'in kalmomin da makaɗi yake saƙa tunaninsa da su a waƙa. A taƙaice, mai nazari zai fito da waɗannan abubuwa a lokacin da yake duba zaɓen kalmomi a waƙa:

- tsofaffin kalmomi
- sababbin kalmomi
- ƙirƙirarrun kalmomi
- baƙin kalmomi
- kalmomin kambamawa
- kalmomin ban tsoro
- kalmomin ciccińawa
- kalmomin kaifafa ma'ana
- kalmomin sakaya ma'ana
- kalmomin sakaya zance
- kalmomin amsa-kama
- kalmomin raha ko barkwanci

- kalmomin furucin kwaikwaye
- da sauransu.

### 3.5.2 Karin Harshen Waƙa

Makaɗan baka suna aiwatar da waƙoƙi ne cikin yawancin kare-karen harshen Hausa da ake da su tamkar Sakkwatanci da Gobiranci da Zamfaranci da Kabanci da Garewanci da Kananci da Dauranci da Katsinanci da Zazzaganci da sauransu. Amfani da ɗaya karin harshe a cikin waƙa ya danganta ne daga nahiyar damakaɗi ya fito, amma, duk da haka, an ɗauka cewa karin harshen Sakkwatanci shi ne fitaccen harshen waƙar Hausa. Ta yiwu Sakkwatanci yana da isasshiyar balaga da rumbunan kalmomi masu ɓuɓɓuga da kuma sauƙin sarrafawa a karin waƙa da sauransu.

Dangane da nazarin karin harshe a waƙa za a iya duba waɗannan abubuwa:

- nau'in karin harshe
- kalmomin fannu na karin harshen
- rumbunan kalmomi
- yanayin jinsi
- yanayin ɗauri
- da sauransu

### 3.5.3 Karangiya

Karangiya dabara ce ta luguden haruffa ko kalmomi ko wasa da harshe cikin baƙaƙe da kalmomi. Haka kuma akan iya maimaita wata gaɓa ko ƙwayar sauti, sautinsu ya

dinga tafiya bai ɗaya a cikin kalmomi da saɗarun ɗan waƙa. Ga wasu misalai:

- Ga shawaraki da shanshansu,
  Ga sagiɗi na biɗar tsaga,
  Mai sabko yana biɗar tsaga,
  Mai sabko yana biɗar sauri.
  (Ɗanƙwairo, Waƙar noma)
- Yaro in taƙamar salon magana kaka yi,
  Ce tsare tsara,
  Tahi tsantsamin tsantsara,
  Ka tsantsame tsari tsaf ga tsamiya,
  Tunkuɗa tunku cikin tukar rukuɓu,
  Tukuɗin Tumba yai tuɓus,
  Tumba taho yau da ke da tab da Taɓo,
  Da Taɓus da 'yat Tuɓus,

(Sa'idu Faru, Waƙar 'Gwabron Giwa Uban Galadima')

Kamar yadda aka bayyana a baya, dabaru na adon harshe suna da yawa ƙwarai, an kawo waɗannan ne da suka gabata a matsayin misalai kawai. Yana da kyau ƙwarai mai nazari ya kalli waƙar da yake yi wa sharhi ya fito da dukkan nau'o'in adon harshen da ta ƙunsa dalla-dalla.

### 3.5.4 Ginin Jimla da Tsarinta

Masana adabin waƙa sun nuna cewa lalurar waƙa kan ba makaɗa da mawaƙa damar karya wata doka ta gini ko tsarin jimla. Ga alama ba za a iya ɗora taƙamaimun dokokin nahawu dangane da gini ko tsarin jimloli a waƙoƙin baka ba.
Amma duk da haka, makaɗa sukan tsara jimloli dogaye da gajeru da kuma matsakaita. Haka kuma a waƙoƙin

baka, akwai nau'o'in jimloli daban-daban da suka haɗa da jimlar suna ko jimlar aikatau ko jimlar korewa ko jimla mai sauƙi ko jimla mai tsauri ko jimla mai harshen damo da sauransu. A wasu wurare kuma sukan bar giɓi a jimlolin da suke shiryawa.

A nan ma ana buƙatar mai nazarin waƙa ya bayyana tsarin nahawu, musamman ginin jimla, a waƙar da yake yi wa sharhi.

**3.6 Kammalawa**

A wannan ɓangare, mai nazari zai yi ƙoƙari ne ya taƙaita bayanan da nazarinsa ya ƙunsa cikin sakin layi ɗaya ko biyu. Daga nan kuma ya bayyana abubuwan da ya gano daga waƙar da yake ƙarƙare nazarinsa. Ana iya faɗin waɗannan abubuwa ɗaya bayan ɗaya gwargwadon nauyinsu da kuma muhimmancinsu. Har wa yau kuma mai nazari zai iya bayyana ra'ayinsa game da waƙar da yake nazari tare da fito da hanyoyin kamalarta ko kuma kasawarta, da kyanta ko muninta, da tasirinta ga al'umma da kuma fito da hanyoyin da za a daɗa inganta ta da dai sauran shawarwari kyawawa, masu inganci.

**3.7 Manazarta**

A ƙarƙashin manazarta ana buƙatar mai nazarin waƙa ya bayyana littattafai da kundayen bincike da maƙalu waɗanda ya lalleƙa ya sami ƙarin haske. Haka kuma idan an yi hira da wasu mutane domin samun wasu bayanai, su ma za a faɗi sunayensu a wannan sashe na manazarta. A nan dai ana son mai nazari ya nuna abubuwan da ya dudduba waɗanda suka taimaka masa wajen tabbatar da

hujjojin da ya kawo a nazarinsa. Amma yana da kyau a wajen rubuta manazarta a lura da ƙa'idar da ake da ita ta gabatar da manazarta[39].

Wannan babi a taƙaice, ya ƙunshi dabaru ne da hanyoyin nazarin waƙoƙin baka na Hausa, musamman waɗanda makaɗa suke shiryawa. Wannan hanya ta nazarin waƙar baka tana ɗauke ne da muhimman matakai da suka haɗa da gabatarwa da turke da warwararsa da awon baka da salon sarrafawa da adonta harshe da kammalawa da kuma manazarta.

[39] Domin qarin bayani dubi shafi na 67-71 na Manazartar wannan littafi.

## KAMMALAWAR LITTAFI

Kamar yadda bayanai suka gabata, wannan littafi, yana a matsayin share fage game da hanyoyi da dabarun nazarin baka na Hausa, musamman waɗanda makaɗan baka suke aiwatarwa. Kuma kamar yadda aka gani, haɗe-haɗe ne na ra'ayoyin manazarta adabin waƙa daban-daban aka ƙukƙulla aka tayar da hanya ɗaya wadda za a iya ɗora waƙar baka a kanta a yi mata nazari da sharhi.

Haƙiƙa, lokaci ya yi da za a samar da hanya gamsasshiya ta nazarin waƙar baka. Domin haka, ya kamata a sami tsayayun shawarwari da matakai waɗanda za su haɗa dukkan sassan nazani da kowa da kowa zai amince da su, kuma ya yi amfani da su waien nazarin waƙa. A sane nake da cewa bunƙasar ilmi ya danganta ne ga irin ƙirƙire-ƙirƙiren da yake samu, amma duk da haka, manufar ba za ta bayyanu sosai ba, sai in ana haɗuwa ana tace waɗannan ra'ayoyi, ana yi musu matsaya wadda za a haɗu a kanta. Idan ana yin haka kuwa, babu shakka, za a sami haɓaka da gagarumin ci gaba a wannan fanni na nazarin waƙa.

A wannan hanya ta nazarin waƙar baka za a sami damar fito da hikimomi da fasahohi da dabaru daban-daban da ke ƙunshe a cikin waƙoƙin baka na Hausa. A ƙarƙashin wannan hanya an kawo wasu matakai da suka haɗa da gabatarwa da turke da warwararsa da awon baka da salon sarrafawa da adonta harshe da kammalawa da kuma manazarta waɗanda za a yi amfani da su domin a yi wa waƙoƙin makaɗan baka nazari da sharhi. Sai dai, abin

la'akari a nan shi ne, ba dukkan waƙoƙin baka ne suke kaiwa matsayin a yi musu sharhi irin wannan ba. Daga cikin nau'o'in waƙoƙin baka da ake da su, waƙoƙin da makaɗan baka suke aiwatarwa, su ne waɗanda suka fi karɓar irin wannan nazari, tun ma ba ga waƙoƙin da makaɗan fada suke shiryawa ba.

Ina fatan wannan littafi ya zama mai amfani da yin jagora ga duk wanda yake nazarin waƙoƙin baka na Hausa.

Allah ya taimake mu baki ɗaya, ya daɗa mana so da begen Manzon Allah, Annabi Muhammadu, sallallahu alaihi wa sallama da dukkan Sahabbansa da Alayensa da sauran masu himma ta Raya Sunnarsa, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi.

## MANAZARTA


Abdulmuminu, S. A. (2004) Hausa Bandiri Songs. A Cikin Harshe: Journal of African Languages, No 2. Zaria: ABU Press Limited.

Abdulƙadir, D. (1975) The Role of an Oral Singer in Hausa Fulani Society: A Case Study of Mamman Shata. Kundin Digiri na Uku. Indiana: Jami'ar Indiana.

Abba, M. & Balarabe, Z. (2000) *Nazari kan Waƙar Baka ta Hausa.* Zaria: Gaskiya Corporation Limited.

Abbas, U. A. (2008) 'Sassarƙuwar Adabi Cikin Adabi': Nazarin Adon Harshe a Waƙoƙin Finafinan Hausa. Kundin Digiri na Uku. Kano: Jami'ar Bayero.

Ahmed, A. (1980) Matsayin Kirari a Adabin Baka na Hausa. Kundin Digirin Farko. Kano: Jami'ar Bayero.

Alhassan, H. da Wasu. (1988) Zaman Hausawa. Kano: Islamic Publication Bụreau.

Aminu, M. (1978) Muhimmancin Makaɗan Baka a Ƙasar Hausa. A Cikin Studies in Hausa Language, Literature: The First International Conference. Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.

Bello, G. (1976) Yabo, Zuga da Zambo a Waƙoƙin Sarauta a Cikin Harsunan Nijeriya ƁI. Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.

Bunguɗu, H. U & Maikwari, H. U (2014 & 2016) *Waƙa Zancen Hikima.* Gusau: Nasara Printers.

Belsey, C. (1980) Critical Practice. London: Muthuen.

Black, M. (1962) Models and Metaphors. Cornel: Conel Uniɓersity Press.

Burton, S. H. (1954) The Criticism of Poetry. London: Longman.

CNHN; (1978) Studies in Hausa Language, Literature and Culture. Kano: Jami'ar Bayero.
Daba, H. A. (1978) Hausa Oral Poetry: A Case Study of Ɗanmaraya Jos. Kundin Digiri na Biyu. Khartoum: Jami'ar Khartoum, Sudan.
Ɗangambo, A. (1981) Rikiɗar Azanci: Siddabarun Salo da Harshe a cikin "Tabarƙoƙo", Tahamisin Aliyu Ɗan Sidi. A Cikin Studies in Hausa Language, Literature And Culture. Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.
Ɗangambo, A. (1981) Ɗaurayar Gadon Feɗe Waƙa'. Maƙala Wadda ba a Buga ba. Kano: Sashen Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.
Ɗangambo, A. Gadon Feɗe Adabi. Yana Kan Bugawa.
Gambo, D. (1990) Maidaji Sabon Birni da Waƙoƙinsa'. Kundin Digiri na Farko. Kano: Jami'ar Bayero.
Gusau, S. M. (1980) Wasanni da Waƙe-Waƙen Yara a Kasar Gusau. Cyclostyted Edition.
Gusau, S. M. (1983) Waƙoƙin Noma na Baka: Yanaye-Yanayensu da Sigoginsu. Kundin Digiri na Biyu. Kano: Jami'ar Bayero.
Gusau, S. M. (1985) Salo da Sarrafa Harshe a Waƙoƙin Baka na Hausa. A Cikin Nazari a kan Harshe da Adabi da Al'adu na Hausa II. Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.
Gusau, S. M. (1988) Waƙoƙin Makaɗan Fada: Yanayinsu da Sigoginsu. Kundin Digiri na Uku. Kano: Jami'ar Bayero.
Gusau, S. M. (1995) Dabarun Nazarin Adabin Hausa. Kaduna: Fisbas Media Serɓices.

Gusau, S. M. (1996) Dabarar Alkunya a Waƙoƙin Makaɗan Baka. A Cikin The West African Journal of Language, Literature and Criticism; I (1) (ed. K. Zafar) Kano: Bayero Uniɓersity.
Gusau, S. M. (1996) *Makaɗa da Mawaƙan Hausa*. Kaduna: Fisbas Media Serɓices.
Gusau, S. M. (1999) Muhimman Garuruwan Kasar Hausa: Waiwaye Kan Tarihin Kafuwarsu a Taƙaice. A Cikin The West Afiican Journal of Language, Literature and Criticism; II (1) (ed. K. Zafar) Kano: Bayero Uniɓersity.
Gusau, S. M. (2001) Waƙar Gogarman Tudu ta lbrahim Narambaɗa Mazubin Nazari. a Cikin Algaita: Journal of Current Research in Hausa Studies; 1 (1) Kano: Sashen Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.
Gusau, S. M. (2002) *Sarkin Taushi Salihu Jankiɗi*. Kaduna: Baraka Press and Publishers Limited.
Gusau, S. M. (2008[a]) *Dabarun Nazarin Adabin Hausa.*. Kano: Bencmark Publishers Limited.
Gusau, S. M. (2008[b]) *Waƙoƙin Baka a Kasar Hausa*. Kano: Bencmark Publishers Limited.
Gusau, S. M. (2012) Makaɗan Hausa Jiya da Yau. Takarda Wadda ya Gabatar a Taron Makon Hausa na 39. Kano: Kungiyar Hausa, Jami'ar Bayero.
Gusau, S. M. (2013[a]) Dangantakar Waƙoƙin Baka da Al'adun Hausawa: Bunƙasa ko Koma-Baya a Cikin *Edperts of International Seminar.* Katsina SH & CB & Umaru Musa 'Yar'adua Uniɓersity. Printed by Zaria: ABU Press.
Gusau, S. M. (2013[b]) Mizani Tsakanin Waƙoƙin Baka da Rubutattun. A Cikin Nazari a kan Harshe da Adabi da

Al'adun Hausa. Taron Kasa na Kara wa Juna Ilimi na Ɗaya. CNHN, Kano. Zaria: ABU Press.
Gusau, S. M. (2014) *Waƙoƙin Baka Bahaushiya*. BUK Professorial Lecture Series No 14. Kano: Jami'ar Bayero.
Gusau, S.M. (1984) *Nazarin Zaɓaɓɓun Waƙoƙin Baka na Hausa*. Cyclostyled Edition.
Halliru, A. (1983) Aliyu Ɗandawo da Waƙoƙinsa'. Kundin Digiri na Farko. Sakkwato: Jami'ar Usmanu Ɗanfodiyo.
Hassan, S. A. (1991) Shehu Ajilo Ɗanguzuri: Rayuwarsa da Wasu Ayyukansa. Kundin Digiri na Farko. Kano: Jami'ar Bayero.
Ibrahim, M. S. (1979) Adabin Zamani na Hausa'. Cyclostyled Edition.
Ibrahim, M. S. (1982) Dangantakar Al'ada da Addini: Tasirin Addinin Musulunci Kan Rayuwar Hausawa. Kundin Digiri na Biyu. Kano: Sashen Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.
Ibrahim, M. S. (1983) Kowa Ya Sha Kiɗa. Ibadan: Longman Nigeria Limited.
Kano, A. A. D. (1978) Kano Ta Dabo Cigari. Zariya: NNPC.
Keffi, M. (1974). Tarihin Abdurrahman Galadiman Kotso. Kundin Digiri na Farko. Kano: Jami'ar Bayero.
King, A. Ɓ. (1980) Statement, Restaternent and Eɗtension: Stanzaic Structrure in Hausa Court Songs. Zariya: Department of Nigerian and African Languages, Ahmadu Bello Uniɓersity.
King, A. Ɓ. (1981) Form and Functions in Hausa Professional Songs. A Cikin Nigerian Magazine.
King, A. Ɓ. (1986) An Introduction to the Life, and Works of Abubakar Akwara (1876-1962). Zariya:

Department of Nigerian and African Languages, Ahmadu Bello Uniϐersity.
Ladan, A. (1976) Waƙar Haɗa Kan Al’ummar Afrika. Ibadan: Uniϐersity Press Limited.
Lawal, A. S. (1979) Bambanci Tsakanin Waƙoƙin Baka da Rubutattu. Kundin Shaidar Ilmi ta Ƙasa, Gumel: Adϐanced Teachers College.
Leϐin, S. (1962). Linguistics Structures in Poetry. Mouton:
Muhammad, D. (1973) A Ɓocabulary of Literary Terms in Hausa. A Cikin Harsunan Nijeriya III. Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami’ar Bayero.
Muhammad, D. (1978) Waƙa Bahaushiya. A Cikin Studies in Hausa Language, Literature and Culture, No. 1. Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami’ar Bayero.
Muhammad, D. (1979) Interaction between the Oral and the Literate Traditions of Hausa Poetry. A Cikin Harsunan Nijeriya iɗ. Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami’ar Bayero.
Muhammad, D. (Edita), (1990) Hausa Metalanguage (Ƙamus na Keϐaϐϐun Kalmomi). Ibadan: Uniϐersity Press Limited.
Mukhtar, I. (2000) Jagoran Nazarin Ƙagaggun Labarai. Kano: Adamu Joji Publishers.
Prince, A. (1989) Metrical Forms. In Kiparsky, P. and Youmans, G. (eds) Phonetics and Phonology, Ɓol. 1. San Diego: Academic Press Inc.
Sa’id, B. (1981) Salo da Tsarin Rubutacciyar Waƙar Hausa ta Ƙarni na 19. A Cikin Studies in Hausa Language, Literature and Culture; (2). Kano: Cibiϐar Nazarin Harsunan Nijenya Jami’ ar Bayero.

Schuh, R. G. (2002) Karin Waƙoƙin Aure na Ɗanmaraya Jos. A Cikin Studies in Hausa Language, Literature and Culture (The Fifth Hausa International Conference). Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.
Sipikin, M. (1978) Ma'aunin Waƙar Hausa. A Cikin Studies in Hausa Language, Literature and Culture; No. 1. Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.
Suleiman, A. A. (1978) Balaga a Hausa. Kundin Digiri na Farko. Kano: Jami'ar Bayero.
The Hague.
Umar, M. B. (1980) Nazarin Waƙoƙin Hausa. Zariya: Hausa Publications Centre.
Umar, M. B. (1985) Ɗanmaraya Jos da Waƙoƙinsa. Ibadan: Uniƃersity Press Limited.
Umar. M. B. (1980) Adabin Baka. Zariya: Hausa Publications Centre.
Yahaya, I. Y. (1988) Hausa A Rubuce: Tarihin Rubuce-Rubucen Hausa. Zariya: NNPC.
Yahaya, I. Y., & Ɗangambo, A. (1986) Jagoran Nazarin Hausa. Zariya: NNPC.
Yahya, A. B. (1984) Matsayin Waƙoƙin Baka a Cikin Adabin Hausa. Maƙala Wadda ya Gabatar a Makon Hausa. Gusau: Kwalejin Horar da Malamai Mata ta Larabci.
Yahya, A. B. (2001) Salo Asirin Waƙa. Kaduna: Fisbas Media Serƃices.
Yahya, A. B. (2002) Siffantawa Bazar Mawaƙa: Wani Shaƙo Cikin Nazarin Waƙa. A Cikin Studies in Hausa Language, Literature and Culture (The Fifth Hausa International Conference). Kano: Cibiyar Nazarin Harsunan Nijeriya, Jami'ar Bayero.

Yahya, A.B. (1997) Jigon Nazarin Waƙa. Kaduna: Fisbas Serɓices.

Yahya, D. H. (1991) Alhaji Musa Ɗanƙwairo: Makaɗin Fada ko na Jama'a. Kundin Digirin Farko. Kano: Jami'ar Bayero.

## RATAYE

## WASU MATANONI NA WAKOKIN BRAHIM NARAMBAƊA A ZUBE

A wannan rataye an kawo matanonin waƙoƙi ne a zube daga wasu waƙoƙin Ibrahim Narambaɗa Tubali Isa domin mai sha'awar gwada wannan hanya ta nazarin waƙar baka da aka kawo ta a wannan littafi ya sami misalai da zai iya ɗauka ya yi amfani da su cikin sauƙaƙawa. Yana kuma da kyau a fahimci 'yan amshi sun maimaita rera gindin waƙa a ƙarshen kowane ɗa na waɗannan waƙoƙi, amma ba a maimaita a nan a rubuce ba.

Ga matanonin waƙoƙin kamar haka:

1. **G/Waƙa :** **Gogarman Tudu jikan Sanda,**
**Maza su ji tsoron dan Mai Hausa[40].**
**(Maimaitawa)**

Jagora : Shiri gama aiki na Dodo,
'Y/Amshi : Ki fasawa Amadu wan Sardauna,
Jagora : Ruwa da kada baban Mandede,
'Y/Amshi : Baban Shamaki manyan daga.

Jagora : Ai, Sarauta ban da nufin Allah ce,
'Y/Amshi : Da ɗibatta akan yi da ƙarfi,
Waɗanda da nag gaza ganewa,
Jagora : Da sun ga…
'Y/Amshi : Ana haka nan da sun yi.
Jagora : Ku dangana tun ga uwaye,

[40] Waqar Sarkin Gobir Amadu Bawa Isa (1935-1975)

| | |
|---|---|
| 'Y/Amshi : | Ba duka ɗan sarki ba ka samun sarki, |
| Jagora : | Wane ku dangana tun ga uwaye, |
| 'Y/Amshi : | Ba duka ɗan sarki bą ka samun sarki. |
| Jagora : | Ɗan sarki duka yag ga sarauta, |
| | Ga ta kamak kusa tai mashi nisa, |
| 'Y/Amshi : | In dai bai yi sarautan nan ba, |
| | Sai ya tsufa da mikin zucci |
| Jagora : | Dan Sarki duka ab ba kowa, |
| | Ɗan Sarki duka ab ba komi, |
| | Sannan yat tsira yawon ƙarya, |
| 'Y/Amshi : | Ya san ba ya sarauta, |
| | Sai fa ya kwan nan, |
| | Gobe ya kwan nan, jibi, |
| | Dangi nai mashi Allah waddai, |
| Jagora : | Baƙam magana ba ɓaci ta ba, |
| 'Y/Amshi : | Amma ta ɗara ɓaci zafi. |
| Jagora : | Amadu diba mazan gaba, dibi na baya, |
| 'Y/Amshi : | Ka diba dama da diba hauni, |
| | (Maimaitawa) |
| Jagora : | Ka san jama'ag ga da an nan, |
| 'Y/Amshi : | Kauye da birni ba su da jigo sai kai. |
| Jagora : | Maɗi bai kai ga zuma ba, |
| 'Y/Amshi : | Kowal lasa shi ka faɗi, |
| | Kwandon wake bai kai ga damen gero ba. |
| Jagora : | Ai ɗan akuya ko ya yi ƙafoni, |
| 'Y/Amshi : | Ya san bai yi kamar rago ba, |
| Jagora : | Ɗan Sarki komi ya ƙasura, |
| 'Y/Amshi : | Kak ka raba shi da bawan sarki. |
| | |
| Jagora : | Shiri gama aiki na Dodo, |
| 'Y/Amshi : | Ki fasawa Amadu wan Sardauna. |

(Maimaitawa)

Jagora : Tasala da doki, tare da kuɗɗi,
Babbar riga, babban wando,
Su duka Amadu ya sa man su,
Zamfara ba makaɗin da ka ja mani,
'Y/Amshi : Baya ga Jankiɗi, sai ko Ɗandawo,
Sai ɗan Dodo, Alu mai tabshi,
Amma ba makaɗin gayya ba.
Jagora : Ai, ba a gama ni da yaro,
Na san yaro bai yi muƙamina ba,
Kak ku gama ni da yaro,
Na san yaro bai yi zalaƙata ba,
Kak ku gama ni da yaro,
Na san yaro bai yi fusahata ba,
Kak ku gama ni da yaro.
'Y/Amshi : Ƙaryab banza! Yaro bai kai inda
Narambaɗa,
Mai tabarukun sarki.
Jagora : Dubu ta kammala, ga fadar Gwadabawa,
Kable da fadar Gwandu,
Ga kuma Tangaza can, ga Yabo,
'Y/Amshi : Dange, da Wurno, da fadar Sakkwato,
Dud dai Amadu ab babban ɗa.
Jagora : Maradun, Raɓa, Dogon Daji,
Sa Mafara, da Gusau , da Kadassaka,
'Y/Amshi : Dud dai Amadu ab babban ɗa,
Ba ɗan tashi ka rama ne ba,
Giyan Tudu ka yi ma yaro nisa.

Jagora : Shiri gama aiki na Dodo,
'Y/Amshi : Ki fasawa Amadu wan Sardauna,
(Maimaitawa)
Jagora : Ruwa da kada baban Mandede,
'Y/Amshi : Baban Shamaki manyan daga,
(Maimaitawa)
Jagora : Ruwa da kada baban Mandede,
'Y/Amshi : Baban Shamaki manyan daga.
(Maimaitawa).
Gogarman Tudu jikan Sanda,
Maza su ji tsoro dan Mai Hausa.

2. **G/Waƙa : Toya Matsafa Sadauki,**
**Baban Isa baban Buwai,**
**In don na ka gama lafiya[41].**

Jagora : Na Alkali jikan Shehu,
'Y/Amshi : Tarnaki hana mika magajin Hassan.
(Maimaitawa)

Jagora : Riƙa dai ka ka sake,
'Y/Amshi : Inda duk Alu yak kai ga riƙo kai ka kai.
(Maimaitawa)

Jagora : Darzaza na Alu wagga duniya kai ab bajini,
'Y/Amshi : Duka sarakuna yau jangwam-jangwam sukai,
Har wasu sun koma 'yantugu.
(Maimaitawa)

[41] Waqar Sarkin Gobir Amadu Bawa Isa (1935-1975)

Jagora : Dab bisa Tassawa na Abdu,
Hak ƙasag Gwanja hab bakin Kuwara,
'Y/Amshi : Labarin Mamman ɗai a kai.
(Maimaitawa)
Jagora : Na ishe ban sarki sun game,
'Y/Amshi : Suna fata ka gama lafiya.
(Maimaitawa)
Jagora : Hakiman sarki sun game,
'Y/Amshi : Suna fatak ka gama lafiya,
Jagora : Su matan sarki sun game,
'Y/Amshi : Suna fatak ka gama lafiya,
Jagora : Mu makaɗan sarki mun game,
'Y/Amshi : Muna fatak ka gama lafiya,
Jagora : Mu duka muna fatan,
'Y/Amshi : Ka gama lafiya.
(Maimaitawa)
Jagora : Tun da nig ga Muhammadu dan Shehu,
'Y/Amshi : Ba ni kwana ban ga Majidaɗì ba.
(Maimaitawa)
Jagora : Jiyan (Majidaɗì),
'Y/Amshi : Bawan namijin duniya,
(Maimaitawa s.2)
Jagora : Amadu Gobir mai Fada, s.2
'Y/Amshi : Kak ka mance batun sarki wanda yay yi ma.
Yac ce mu zama shawara. s.2
Jagora : Zama ka san in an daƙile ni,
'Y/Amshi : Don kaina wata ɓanna ni kai,
(Maimaitawa s.2)
Jagora : Baya ga wannan duk ɗan' uwan,

‘Y/Amshi : Da yab ɓatan ɓacinai ni kai,
Jagora : Baya ga wannan duk hakimin,
‘Y/Amshi : Da yai raggo ɓacinai mu kai,
Jagora : Baya ga wannan kowag gaza,
‘Y/Amshi : Biyan kuɗɗi ɓacinai mu kai,
Jagora : Baya ga wannan duk dan’uwan,
‘Y/Amshi : Da yab ɓatan ɓacinai ni kai,
Jagora : Fadawa ku bugan in buge ku,
Mui ta faɗanmu gidan duniya,
‘Y/Amshi : Kun san ba a faɗa lahira,
Jagora : Fadawa ku taɓan in taɓe ku,
Mui ta faɗanmu gidan duniya,
‘Y/Amshi : Kun san ba a faɗa lahira,
Jagora : Fadawa ku taɓan in taɓe ku,
Mui ta faɗanmu gidan duniya,
‘Y/Amshi : Kun san ba a faɗa lahira.
Jagora : Ku san s.2
‘Y/Amshi : Ba a fada labhira. s.2
Jagora : Ko don kuka zuwa lahira,
‘Y/Amshi : Narambaɗa ba ya zuwa lahira.
Zama ya san ɗauke mai a kai,
Ko ya zo dowowa ya kai.
Jagora : Na Alƙali jikan Shehu,
‘Y/Amshi : Tarnaƙi hana miƙa magajin Hassan,
(Maimaitawa s.2),
Jagora : Riƙa dai ka ka sake, s.2,
‘Y/Amshi : Inda duk Alu yak kai ga riƙo kai ka kai. s.2

Jagora : Darzaza na Alu wagga duniya kai ab bajini s.2
‘Y/Amshi : Duka sarakuna yau jangwam-jangwam sukai,
Har wasu sun koma ‘yantugu. s.2

Jagora : Dab bisa Tassawa na Abdu,
Hak ƙasag Gwanja hab bakin Kuwara,
'Y/Amshi : Labarin Mamman dai a kai.
(Maimaitawa)

3. **G/Waƙa : Ya ci maza ya kwan yana shirye,**
**Gamda'aren sarki Tudu Alu[42].**

Jagora : Gohe mai raba kaya,
'Y/Amshi : Ɗan Iro ƙashin bugun ƙashi.
Jagora : Na Ummaru giwa ke wuce ƙafo,
'Y/Amshi : Uban zakara mugun madambaci.
Jagora : Sarkin Gobir martaba garai,
Ya wuce wargi yafi fargaba,
'Y/Amshi : Ya hana wasu maza sakin jiki.

Jagora : Gohe mai raba kaya,
'Y/Amshi : Jikan Majaddaɗi ɗan Iro ƙashin bugun ƙashi.
Jagora : Batun Allah mu shi muka biya.
'Y/Amshi : In hairan in sharran,
Abin da kas shuka, ka san yana fita.
Jagora : Banza sa ranin marak kare,
'Y/Amshi : Sai kuwwa sai ko wanda yak kasa,
Ya ce mnai amshi rataya.
Jagora : Sarki ka ga mutum shidda,
'Y/Amshi : Babu mai zaunawa lahiya da su.
Jagora : Sarki ka ga mutum shidda,

[42] Waqar Sarkin Gobir Amadu Bawa Isa (1935-1975)

| | |
|---|---|
| 'Y/Amshi : | Babu mai zaunawa lahiya da su. |
| Jagora : | Wanga guda tsohon munahiki, |
| 'Y/Amshi : | Guda ashararu guda munahiki, |
| Jagora : | Wanga azuji, wanga butulu,<br>Guda ashararu, guda munahiki. |
| 'Y/Amshi : | Wanga azuji, wanga butulu,<br>Akwai wani na nan mai ƙule mutum. |
| Jagora : | Na Umaru giwa ke wuce ƙafo, |
| 'Y/Amshi : | Uban zakara mugun madambaci. |
| Jagora : | Sarkin Gobir na yi rarraba, |
| 'Y/Amshi : | Wagga ƙafa na ba waɗan Gusau,<br>Guda na ba 'Yanshawara su ci, |
| Jagora : | Wagga guda na ba Zurmi sun raba, |
| 'Y/Amshi : | Na ba Sarkin Kaya guda,<br>Ba su biya sai mun yi kewaye. |
| Jagora : | Da ka ga mutum na 'yan kame-kame, |
| 'Y/Amshi : | Sarki bai dara mai ba,<br>Ran da duk yad dara mai sai bugun gaba. |
| Jagora : | To, kai magana an ce maka tsaya,<br>Ka koma an ce maka bari, |
| 'Y/Amshi : | To, magana ka san ba a son ta,<br>Ka ƙi bari ya zam mahaukaci.<br>(Maimaitawa). |
| Jagora : | Ku yarana na tambaye ku,<br>Shin kowag ga wuta anka ce a ɗebo,<br>Wa ka zuwa, |

‘Y/Amshi : Wanda yag gani ka zuwa,
Kowas sheda shi ka shan rana,
In bai zo ba yai batun banza,
Ko don yanzu shi batun banza daɗin faɗi garai.

Jagora : Ga batu na a faɗi,
‘Y/Amshi : Babu mai faɗi sai ƙusƙusƙus a kai da shi,
Jagora : Wa ka faɗi,
‘Y/Amshi : Kai ɗan-baka faɗi.

Jagora : Ba ya ga ƙwazon tunkuɗag gaba,
‘Y/Amshi : Shi Allah ba yarda ya kai ba,
Mai sheri shi ɗai ya ka biya.
Jagora : Na tare da giwa ko ya ɓace cikin daji,
Ka san yana fita,
‘Y/Amshi : Ku ce ma biri duk naman da a cikin daji,
Giwa yaka biya.
Kai! Tashi biri tsohon maɓannaci,
Jagora : Karen ɓuki bai ɗau shawarakka ba,
‘Y/Amshi : Shi maganag giwa yake tsare.
Jagora : Gohe gamdaʻaren dan Fodiyo,
‘Y/Amshi : Uban Baraya shirinka daban yake da su.
Jagora : Na Umaru giwa ke wuce ƙafo,
‘Y/Amshi : Uban zakara mugun madambaci.
(Maimaitawa s.2)

**4. G/Waƙa : Ɗan Malam ci ƙwallo Sarkin gudu,**
**Na yarda da Ɗanhilinge[43].**

---

[43] Waqar Dokin Iska Xanhilinge na Sarkin Gobir Ahmadu Bawa (1973-1979)

Jagora : Dokin Iska Ɗanhilinge,
'Y/Amshi : Ikon Allah Ɗanhilinge,
(Maimaitawa s.2)
Ko bisa turkenai na kwana,
Yana nan tare da martabobi.

Jagora : Dawaki na suka sun kwan haniniya,
Bari gobe ta zam ta banza,
'Y/Amshi : Mai tsere musu nig ga ya zo,
(Maimaitawa s.2).

Jagora : Dokin Iska Ɗanhilinge,
'Y/Amshi : Ikon Allah Ɗanhilinge,
Ko bisa turkenai na kwana,
Yana nan tare da martabobi.
Jagora : Danda kai ka gudu,
Kai kac ci ladag gudu,
'Y/Amshi : Ni na san ko da ratse,
Yana tsere ma ɗarin dawaki,
Su san tsere masu yay yi,
Ga wanda ag gaba ba a batun na baya.
Jagora : Sarkin Gobir yana da doki,
Irin dokin ga da yay yi suna,
'Y/Amshi : Ga talitta komiy yi suna,
Ana tilas shagalin ganinai.

Jagora : Dokin Sarkin Isa yai ƙoƙari,
Duk zamfara sun ji daɗi.
'Y/Amshi : Turawa sun je ga Sarkin Musulmi,
Za a da Ɗanhilinge.
Turawa duka sun game,

Jagora : Na ji sun yi maraba da Ɗanhilinge.
(Maimaitawa s.2)

Jagora : Sa akarara da gunya sa juri,
'Y/Amshi : Ba a gama su da Ɗanhilinge.
Jagora : Ka sa akawal, sa hurde, sa beji,
'Y/Amshi : Ba a gama su da Ɗanhilinge.
Jagora : Kai ko alsan bai kai kamatai ba,
'Y/Amshi : Don ya samu jiki farinai.

Jagora : Dawaki na suka sun kwan haniniya,
Bari gobe ta zam ta banza.
'Y/Amshi : Mai tsere masu nig ga ya zo.
Jagora : An ce Ankara an yi taro suka,
Har Ikko da Gwandu sun zo,
'Y/Amshi : Hilinge da yaz zo anka sanya shi,
Ya tsere masu ya ci ƙwallo.

Jagora : Na ji Haɗɗejiya an yi taru suka,
Har Yawuri hak Katanga,
'Y/Amshi : Hilinge da yaz zo anka ka sanya su,
Ya tsere masu ya ci ƙwallo,
(Maimaitawa s.2).
Dan nan Yawuri yay yi Bidda.
Jagora : Sukan ga da kay yo sun ji daɗi Kano,
Har Zariya sun ji daɗi,
'Y/Amshi : Hilinge Gusau yak kwana,
Yay yini gudu kuma gobe Kaduna yay yi.
Jagora : Dokin Iska Ɗanhilinge,
'Y/Amshi : Ikon Allah Ɗanhilinge,
(Maimaitawa s.2)

| | |
|---|---|
| | Ko bisa turkenai na kwana, |
| | Yana nan tare da martabobi. |
| Jagora : | Kai kac ci ladag gudu, Danda kai ka gudu |
| 'Y/Amshi : | Ni na san ko da ratse, |
| | Yana tsere ma ɗarin dawaki, |
| | Ku san tsere masu yay yi, |
| | Ba a batun na baya, Ga wanda ag gaba, |
| | |
| Jagora : | Dokin Sarkin Isa yai ƙoƙari, |
| | Duk Zamfara sun ji daɗi, |
| 'Y/Amshi : | Turawa sun je ga Sarkin Musulmi, |
| | Za a da Ɗanhilinge. |
| Jagora : | Turawa duka sun game, |
| 'Y/Amshi : | Na ji sun yi maraba da Ɗanhilinge, |
| Jagora : | Dawaki na suka sun kwan haniniya, |
| | Bari gobe ta zan ta banza, |
| 'Y/Amshi : | Mai tsere masu nig ga ya zo. |
| | |
| Jagora : | Da ƙauye da birni na buƙatar, |
| | Ganin dokin ga da yay yai suna, |
| 'Y/Amshi : | Ga talitta komiy yi suna, |
| | Mutane na shagalin ganinai. |
| Jagora : | Dokin Iska Ɗanhilinge, |
| 'Y/Amshi : | Ikon Allah Ɗanhilinge, |
| | Ko bisa turkenai na kwana, |
| | Yana nan tare da martabobi. |
| | (Maimaitawa) |
| Jagora : | Danda kai ka gudu, |
| 'Y/Amshi : | Kai kaj ji daɗin gudu, |
| 'Y/Amshi : | Ni na san ko da ratse, |
| | Yana tsere ma ɗarin dawaki, |

Ku san tsere masu yay yi,
Ga wanda ag gaba ba a batun na baya.
Jagora : Dokin Iska Ɗanhilinge,
'Y/Amshi : Ikon Allah Ɗanhilinge,
Ko bisa turkenai na kwana,
Yana nan tare da martabobi.

**5. G/Waƙa : Na riƙa ka da girma Abdu ƙanen mai daga,**

**Kan da mu san kowa kai munka sani**

**Sardauna[44]**

Jagora : Uban Sakke Kada,
'Y/Amshi : Gamshiƙan Bello giyen mai Shanu.
(Maimaitawa s.2)
Jagora : Kyautad doki da ba da riga,
Duk ɗai take ga ɗiyan Basharu,
'Y/Amshi : Zama shi abu na iskakke.

Jagora : Shigifa in babu azara,
Kuma babu gimshiƙi,
Kai ka san sai ta tuɗe,
'Y/Amshi : Me ak ƙarhin shigifar ba su ba.

Jagora : Ai ko da dai ɗan bajini,
Shi ka zama bajini,
Yai bobakali yai tozo.

[44] Waqar Sardauna Abdu xan Muhammadu Basharu Isa qanen Sarkin Gobir Amadu bawa (1935-1975)

‘Y/Amshi : Ɗan akuya na kallo.

Jagora : Duk sarkin da kas sani,
Basaraken da kas sani,
Amadu ya hi su kane shiryayye,
‘Y/Amshi : Babu batun banza kuma babu sakewa.
Kuma in yai tsaye ba mai kausai,

Jagora : Uban sakke Kada,
‘Y/Amshi : Gamshiƙan Bello giyen Mai Shanu.

Jagora : Manyan maza uban Sule na dibi gaskiya,
‘Y/Amshi : Hasken rana da wata ba dai ba.

Jagora : Da a ce ku gai da ɗan mai Taru,
Gwamma a ce mai Taru.
‘Y/Amshi : Kwak kashe kihinai sai ya nasa goranai.

Jagora : Manyan maza na wan Sule giwa babu gudu,
‘Y/Amshi : Me ak ƙarhin shigifa ba su ba ba.
Jagora : Haka na!

Jagora : Sardauna ɗan Muhamman,
‘Y/Amshi : Hannunai ka jiran mai amsa.

Jagora : Ga wani mai ɗan guzuri,
Tun jiya ya fara hushi,
‘Y/Amshi : Na ga yana faɗa da barwanai,
Shi ɗai ka faɗan bakinai.

Jagora : Manyan maza uban Sule na dibi gaskiy,
‘Y/Amshi : Hasken rana da wata ba ɗai ba.

Jagora : Uban sakke Kada,
'Y/Amshi : Gamshiƙan Bello giyen Mai Shanu,
(Maimaitawa s.3)

**6. G/Waƙa : Tudu madogara Tudu maza-maza,**
**Gawurtacce ƙanen Amadu[45].**
**(Maimaitawa s.3)**

Jagora : Sai wada yas so ƙanen Amadu,
'Y/Amshi : Tudu madogara, Tudu maza-maza,
Gawurtacce ƙanen Amadu. (s.3)

Jagora : Sai dai a yi jinkiri ɗan kadan,
'Y/Amshi : Amma ni na sani,
Ko da yaushe ruwan bisa na tuɗowa ƙasa.

Jagora : Gawurtacce ƙanen Amadu,
'Y/Amshi : Tudu madogara, Tudu maza-maza.

Jagora : Kyawon al'amari inda gaskiya ciki,
Komi a kai duniya,
'Y/Amshi : Ita ƙarya ba abin yi ba ta,
Ramen ƙarya ƙurewa ya kai.
(Maimaitawa)

Jagora : Mai Ɗanzanka, da Lugu, da Bargaja,
Mai Tuzai Alhaji na Amadu, s.2
'Y/Amshi : Namiji ƙanen Abdu ɗan Basharu,

---

[45] Waqar Sardauna Abdu dan Muhammadu Basharu Isa, qanen Sarkin Gobir Amadu Bawa Isa.(1935-1975)

Mai Tafkin Hili muna Sallama.s.2
Jagora : Mai wada yas so ƙanen Amadu,
'Y/Amshi : Tudu madogara, Tudu maza-maza,
Gawurtacce ƙanen Amadu.
Jagora : Sai dai a yi jinkiri ɗan kaɗan,
'Y/Amshi : Amma ni na sani,
Ko da yaushe ruwan bisa na tuɗowa ƙasa.
(Maimaitawa)
Jagora : To, ku 'yan yara wurin salama ni kai.
'Y/Amshi : Zamakin su ag gidan Shehu,
(Maimaitawa s.2)
Ba mu shiga harkad da ba ƙa'ida.
Jagora : Allah ya taimaki 'yan salama dai,
'Y/Amshi : Allah ya taimaki yan salama ƙwarai.
(Maimaitawa)
Su ad da hwari ga sarakuna,
Ga girma ya ƙaru gun Bubakar.

Jagora : Mai wada yas so ƙanen Amadu,
'Y/Amshi : Tudu madogara, Tudu maza-maza,
Gawurtacce ƙanen Amadu.
Jagora : Gawurtacce ƙanen Amadu,
'Y/Amshi : Tudu madogara, Tudu maza-maza,
Gawurtacce ƙanen Amadu.

**7. G/Waƙa : Ya riƙa da hankali,**
**Bello mai tawakkali,**
**Ɗan Hassan na Sarkin Raba,**
**Giyen Mujaddadi[46].**

---

[46] Waqar Sardauna Sakkwato, Firimiyar Jihar Arewa, Alhaji Sir Ahmadu Bello.

Jagora : Ai ɗan Hassan na Sarkin Raɓa,
Giyen Mujaddadi,
'Y/Amshi : Ya riƙa da hankali, Bello mai tawakkalli.
Jagora : Amadu ka sha kakaniya,
'Y/Amshi : Amadu ya sha kakaniya,
(Maimaitawa s.2)
Jikan Nana mai wahabu na Waziri,
Wanda yak kara ma ƙafa wuce da shi.
Jagora : Ƙashin bugun ƙashi Amadu Bello,
'Y/Amshi : Yai hallin Zarto ya niƙace 'yan Uba.
(Maimaitawa)

Jagora : Komi a kai cikin ɗakin duniyag ga duka yi,
'Y/Amshi : Ya ƙara gabanai,
Ya sami taimakon Shehu da martabad da ag garai,
(Maimaitawa).

Jagora : Ka ga maƙaryata, mahassadan ga,
Masu ja da Sardauna,
Sun ƙare ga zucciyarsu,
'Y/Amshi : Ko da yaushe ƙullawa su kai ta walwale.

Jagora : Ƙashin bugun ƙashi Ahmadu Bello,
'Y/Amshi : Yai halin Zarto ya niƙace 'yan Uba.
(Maimaitawa)

Jagora : Alhąji Bello na na yau,
Alhaji Bello na na farko,
Ko yanzu Bello kak kaura ga duniyag ga ka gira,
'Y/Amshi : Sharawa ta kowa, yau shawarakka ag gaba.

(Maimaitawa).

Jagora : Iro Uban kiɗi Narambaɗa ya ƙaura,
'Y/Amshi : Ga ɗiyanai ba su bak kiɗi ba, (s.2)
'Y/Amshi : Duh hanyatai ƙasag ga tamu ta (s.2)

Jagora : Ai ɗan Hassan na Sarkin Raɓa,
'Y/Amshi : Giyen Mujaddaɗi,
'Y/Amshi : Ya riƙa da hankali, Bello mai tawakkali.

Jagora : Ilori, Ikko Baucin Yakubu, Adamawa,
'Y/Amshi : Da gabas da yamma sun gode ma, zuwanka Ingila,
(Maimaitawa)
Da ka ishe sarauniya ga shawarad da kunka yo.

Jagora : Da anka zo hawan daba Sardauna,
Haka yat taho kamar rimi,
Ya tsarma itatuwa,
'Y/Amshi : Ko da kag ga Ibrahim, ka sani Atiku na.

Jagora : Da anka zo hawan daba Ahmadu Sardauna.
Haka yat taho kamar rimi,
Ya kere itatuwa.
'Y/Amshi : Ko da kag ga Ibrahim, ka sani Atiku na,
Babu mai kama da Bubakar batunsu ɗai.

Jagora : Shi yar raya ƙasatai, kuma yar raya kasaw wani,
'Y/Amshi : Jama'ar Arewa mun gode ya hana mu zullumi
(Maimaitawa)

| | |
|---|---|
| Jagora : | Sarkin Zagi da nis shiɗa Kaduna, |
| | Yag gwada muna Sardauna nashi na, |
| 'Y/Amshi : | Don kau ya kula da mu, |
| | To, kowak kula da kai, |
| | Ganewa ka kai ga zucciya. |
| | (Maimaitawa) |
| | |
| Jagora : | Mai hwada mai amana, |
| | Mai hwada mai mutunci |
| 'Y/Amshi : | Don ba da gaskiya, |
| | Ahmadu ba ya son rabo da kai (shi). |
| | |
| Jagora : | Da NPC da 'yan NEPU, |
| | Duk waɗanga naka na, |
| 'Y/Amshi : | Shi wanda ac cilkin NPC bai kula da NEPU ba, |
| | (Maimaitawa) |
| | Dan NEPU mai kamak kare. |
| | |
| Jagora : | Amadu ka sha kakaniya, |
| 'Y/Amshi : | Amadu ya sha kakaniya, |
| | (Maimaitawa s.2) |
| | Jikan Nana mai Wahabu na Waziri, |
| | Wanda yak kara ma ƙafa wuce da shi. |
| Jagora : | Bello na Atiku na, |
| 'Y/Amshi : | Abubakar na Raɓa, |
| | Sardauna ba munaficci ba ya son munafuki, |
| | (Maimaitawa). |

Jagora : Ai ɗan Hassan na Sarkin Raɓa,
Giyen Mujaddadi.
'Y/Amshi : Ya riƙa da hankali, Bello mai tawakkali.[47]
(Maimaitawa).

---

[47] Wannan waqa hujja ce da ta kore lbrahim Narambaxa bai yi wa Sardaunan Sakkwato, Firimiyan Jihar Arewa Alhaji Ahmadu Bello waqa ba.

Ibrahim Narambaxa ya soma rera waqar a Kaduna ne, amma ba a sami damar xaukar ta a radiyo ba , ciwon ajali ya kama Narambaxa, ya rasu ran 30/12/1960.

Babu shakka, Narambaxa ya sami alheri qwarai a sababiyar Firimiya. Yaron Narambaxa Umaru Mai Sa'a ya tabbatar cewa akwai wani lokaci da suka je kixa Kaduna wajen Sardauna daga Zariya. A wannan tafiya sun sami dukiya mai yawa da kuxi da sutura da sauran kayayyaki har ya kai ya yi zaton kamar ba za su qare a duaiya ba (Hira da Umaru Mai Sa'a, 1986).

Wannan waqa da aka sanya a wannan littafi, yaron Narambaxa Umaru Mai Sa'a ne ya rera ta. domin haka, ba rerawar Narambaxa ce ba.

**8. G/Waƙa :** **Niƙatau bajinin Macciɗo,**
**Daɗinka halin girma,**
**Ka ta da gidan Ɗandiɓi**
**Ka ta da gidan Masu[48].**
**(Maimaitawa)**

Jagora : Sarkin Baje Uban Ajiya,
'Y/Amshi : Gagarau na Ɗandiɓi, ɗan Sakke mazan daga,
(Maimaitawa s.2)

Jagora : Duk mai shiri ya sake shiri,
'Y/Amshi : Sarkin Baje ya shirya ya zam bajinin sarki.

Jagora : Waɗanga masu ƙyaren giwa,
Kun yi gumen banza,
'Y/Amshi : Ta wuce kuna halbi,
Babu wanda yas samu,
Kun (yadda) ɓata kibau banza.

Jagora : Ɗan Sarkin da kag ga ya lalace,
Ya ƙi batun Allah,
Yai nan da minaficci,
Yai nan ya yi makirci,
'Y/Amshi : Bai sani ba ya lalace,
Ba ya zama sarki.

Jagora : Mun kwana muna farin ciki,
'Y/Amshi : Ba mu fasa ba mai gidan Rayya,
Ya taushe mazan banza.
(Maimaitawa).

---

[48] Waqar Sarkin Baje Muhammadu Dikko

Jagora : Rabon na baya tsintah hula,
Ina mazan suke,

'Y/Amshi : In don waɗanga yo aniya,
Mun bar su cikin mata.

Jagora : Mu sha hura cikin nono,
Mu ci tuwo cikin nama,
'Y/Amshi : Mui talaitayas samu,
Sai dai ya ci ɗanwake.
G/Waƙa : Niƙatau bajinin Macciɗo,
Daɗinka hali girma,
Ka ta da gidan Ɗandiɓi,
Ka ta da gidan Masu,
(Maimaitawa).

**9. G/Waƙa : Jikan Mamman Tukur Maza ba mata ba ne,**
**Ɗan namijin duniya a gaishe ka Guraguri[49].**

Jagora : Jikan Usmanu, s.2
'Y/Amshi : Dangananne Malam Jibo katanga suturag gida. s.2

Jagora : An ce mani an yi kokuwa,
Ba mu san kanta ba,
Da na dac ciki da na daw wuri,
Amma na dac cikin ga,
'Y/Amshi : Ya kada na daw wuri.

---

[49] Waqar Malam Jibo Guraguri, wani hakimi a garin Shinkafi.

Jagora : Ai Guraguri horon da nay yi ma lura da duniya,
Mutum ka yi ma shawara ta banza, s.2
'Y/Amshi : Sai ka zure ya dawo ya ta dariya. s.2
Jagora : Riƙa kada sake Jibo,
'Y/Amshi : Riƙa ban da barin kafa.

Jagora : Imamu da Sarkin Ruwa.
Waɗanga uwayenka ne,
'Y/Amshi : Su ka yi ma shawarad da tsohonka yakan yi

Jagora : Wanga maraya ka ƙyanƙyashe,
Ba a yi mai ƙulle-ƙulle,
'Y/Amshi : Kar yake ya san batun da tsohonsu yakan yi mai.
(Maimaitawa s.2)

Jagora : Mai kare ka farauta,
Marar kare shi ka bugun haki,
'Y/Amshi : Ya tayas a kashe
A bas shi nan sai haɗiyam miyau.

**10. G/Waƙa : Hawo da shirin yaƙi,**
**Na Sambo marinjay[50].**

Jagora : Hawo da shirin yaƙi,
Amale ma sha kabra,
Na Sambo ma sha kabra.

Jagora : Manyan maza na Jekada,

---

[50] Waqar Sarkin Rafin Kurya, Dambo

'Y/Amshi : Uban Kofa na mai Zabo.
(Maimaitawa)

Jagora : Ko dauri mazan gabas,
'Y/Amshi : Gidan Rafawa anka sani Sakkwato,
Ko can ga sa'ag gaba.
Jagora : Su ba su cin amanar sarki,
'Y/Amshi : Gidanku Rafawa nan kunka yi bakimmai.

Jagora : Na taho bidad doki na shida Kware, s.2
'Y/Amshi : Sarkin Yaƙi ya biya dokin ya ba ni sule sittin. s.2

Jagora : Babbar sutura doki,
Babbar sutura riga,
'Y/Amshi : Babbar sutura wando,
Su anka fi so yanzu.
Jagora : In ba kanmar kwatancinka ba,
'Y/Amshi : Ba she su yana da wuya.

Jagora : Na Magatakarda mai Ɗakwarawa,
Mai Bagara na Daudu,
'Y/Amshi : Kai haɓe suke tsoro.

Jagora : Sarkin Rwahi mai ƙasar Kurya,
'Y/Amshi : Ya kwan da shirin gaba.

Jagora : Manyan maza na Jekada,
'Y/Amshi : A gaishe ka na mai Zabo.
(Maimaitawa)

Jagora : Maraɗi na gani ba su zuwa fada ƙasar Kurya,

‘Y/Amshi : Gidan Dambo ake tsoro.

Jagora : Sarkin Rwahi mai ƙasar Kurya,
‘Y/Amshi : Ya kwan da shirin gaba.

Jagora : Ko dauri mazan Gabas,
‘Y/Amshi : Gidan Rafawa anka sani Sakkwato,
Ko can ga sa’ag gaba.

**11. G/Waƙa : Masu gari mazan gabas tsayayye,**
**Sarkin Rwahi ya wuce a ram mai.**[51]

Jagora : Ai Kurya ta Dambo ce Makauru[52] an nan
‘Y/Amshi : Zamfara babu Bagare karmatai.

Jagora : Ai ga wani can na hushi da Allah,
Da wanda yac ce da wanda bai ce ba,
‘Y/Amshi : Dud da Allah da yai sarauta,
Mun ga’ kamar hushi ya kai da kowa.
Amma wane yai ɓatan basira.
Jagora : Ai da takobi da garkuwa da mashi,
‘Y/Amshi : Mai sulke Dambo ho! Da yaƙi,
Kurya akwai mazan faɗa da arna.

Jagora : Sarkin Rwahi ya ba ni doki,
Danda fari biyar na hin aboki, s.2

---

[51] Waqar Sarkin Rafin Kurya, Ibrahim

[52] Makauru shi ne wanda ya haifi Dambo. Shi kuma Dambo ne ya kafa Bimin Kurya, kuma shi ya haifi Ibrahim.

'Y/Amshi : Jibi da shi uban kiɗi ka ƙwallo s.2.

Jagora : Ai Kurya ta Dambo ce Makauru an nan,
'Y/Amshi : Zamfara babu Bagare kamatai.

Jagora : Ai da takobi da garkuwa da mashi,
Mai sulke Dambo ho! Da yaƙi,
'Y/Amshi : Kurya akwai mazan faɗa da arna.

Jagora : Ai Kurya ta Damnbo ce Makauru an nan,
'Y/Amshi : Zamfara babu Bagare kamatai.

Jagora : Ka ga ɗan Sarki da kunnuwa da hwaɗi,
Ga ya da ƙarya ga shi da rowa, s.2
'Y/Amshi : Ko ka girmama shi ba ya sarki s.2

Jagora : Duk ɗan Sarkin da yai zama Fakai,
'Y/Amshi : In dai za a yin sarauta,
Shi ka zuwa Isa, shi ka sarki,
To, ba a taɓa kai cikin na Gangara ba.

Jagora : Ai gidan ga mutum biyu suna da haushi, s.2
'Y/Amshi : Don Allah baƙin ciki kashe su, s.2
'Y/Amshi : Kun ga su can da jan ƙuje da danai.

Jagora : Ai kurya ta Dambo ce Makauru an nan,
'Y/Amshi : Zamfara babu Bagare kamatai.

Jagora : Wani ɗan sarki da kunnuwa da hwaɗi,

| | |
|---|---|
| | Ga ya da ƙarya, ga shi da rowa, |
| 'Y/Amshi : | Ko ka girmama shi ba ya sarki. |
| Jagora : | Yaro ratse wayak karo da giwa, s.3 |
| 'Y/Amshi : | Yaro ratse wuyak karo da giwa. s.3 |
| Jagora : | Haba yaro bauɗe wuyak karo da giwa, |
| 'Y/Amshi : | Yaro bauɗe wuyak karo da giwa. |
| Jagora : | Ga kyauta ga tsaron amana, s.2 |
| 'Y/Amshi : | Doka wadda yay yi ba a ram mai. s.2 |
| Jagora : | Sarkin Rwahi ya ba ni doki, |
| | Danda fari biyar na hin aboki, |
| 'Y/Amshi : | Jibi da shi uban kiɗi ka ƙwallo. |
| | (Maimaitawa) |
| Jagora : | Ai Kurya ta Dambo ce Makauru an nan, |
| 'Y/Amshi : | Zamfara babu Bagare kamatai. |
| Jagora : | Yaro ratse wuyak karo da giwa, |
| 'Y/Amshi : | Yaro bauɗe wuyak karo da giwa, |
| Jagora : | Yaro bauɗe wuyak karo da giwa |
| 'Y/Amshi : | Haba yaro bauɗe wuyak karo da giwa. |
| Jagora : | Ai Kurya ta Dambo ce Makauru an nan, |
| 'Y/Amshi : | Zamfara babu Bagare kamatai. |

| | |
|---|---|
| **12. G/Waƙa :** | **Shiri bajinin Mamuda,** |
| | **Abu na Namoda shirarre.[53]** |

[53] Waqar Sarkin Kiyawa Abubakar Qauran Namoda

Jagora : Garba na babba koma shirin daga,
'Y/Amshi : Giwa ta tashi da ƙarfi.
(Maimaitawa).
Jagora : In an so har in ba a so ba,
'Y/Amshi : Mai abu dai shi an da abinai,
(Maimaitawa s.2)

Jagora : Ai bari son yarda da munafiki,
'Y/Amshi : Mai barna ƙauye da birni,
Kowa ya san shi da ƙarya,
Tsohon ashararu ƙwace shi,
Kowa ya san shi da ƙarya.
(Maimaitawa s.2).
Jagora : Yanzu fa Ƙaura anka yi sarki,
'Y/Amshi : Don na ji jawabin Gabci, s.2
Na ji batun Ɗankyana da Kabsha, s.2
Kowa ka ba shi rabonai.

Jagora : Garba na Babba koma shirin daga,
'Y/Amshi : Giwa ta tashi da ƙarfi.
(Maimaitawa).

Jagora : Iro Narambaɗa na zaka murna,
'Y/Amshi : In kwan biyu in ga Abubakar,
Daɗa kau na san abu ya yi.
Jagora : Ka san Mudi ya yi sarauta,
'Y/Amshi : Da niz zaka nim mashi murna
Riga yab ba ni da wawa.
Jagora : Ka san Malam ya yi sarauta,
'Y/Amshi : Da niz zaka nim mashi murna,

Riga yab ba ni da kuɗɗi.

Jagora : Ka san Wanka da yai sarauta,
Da niz zaka nimn mashi murna,
'Y/Amshi : Ya ba ni hurad da ka kwassan,
Ya ba ni tuwon da ka ƙwassan,
Sannan ya ba ni rabona.

Jagora : Ai da mutanen Zurmi da Ƙaura,
Da waɗanda Moriki da Ƙaura,
Da sanin dattako da girma,
Da tsaron aikin ga na zamani,
'Y/Amshi : In dai ba ka koma Isa ba,
Mai Kaura babu kamatai.

Jagora : Ga wani ya ce ba ya sarauta,
'Y/Amshi : Wai shi sai ta faɗi gasassa,
To, ko ta faɗi gasassa,
'Y/Amshi : An san ɗan sarkin da ka sarki,
An bar sarki da kumama.

Jagora : Gidan ga mutum huɗu ba ya sarauta,
Da sambalƙo da satoto,
Sai wanga na ukku ƙazami,
'Y/Amshi : Na cikon huɗu dinsu azuji.

Jagora : Garba na Babba koma shirin daga,
'Y/Amshi : Giwa ta tashi da ƙarfi.

Jagora : In an so har in ba a so ba, s.2
'Y/Amshi : Mai abu dai shi ad da abinai s.3

Jagora : Garba na Babba koma shirin daga, s.3
'Y/Amshi : Giwa ta tashi da ƙarfi s.3

Jagora : Nan wanga gidan Bashari ne,
Bashari ya haifa kamatai,
Narambaɗa na biɗi doki,
'Y/Amshi : Sarkin Kiyawa ka hau san.

Jagora : Nan Kaura na biɗi doki,
Haido ya sai mani doki,
'Y/Amshi : Daga shi sai Garba da Kola.

Jagora : Garba na Babba koma shirin daga,
'Y/Amshi : Giwa ta tashi da ƙarfi.
(Maimaitawa).

Jagora : In an so har in ba a so ba,
'Y/Amshi : Mai abu dai shi ad da abinai.
(Maimaitawa).
Jagora : Garba na Babba koma shirin daga s.2
'Y/Amshi : Giwa ta tashi da ƙarfi s.2

Jagora : In an so har in ba a so ba, s.3
'Y/Amshi : Mai abu dai shi ad da abinai. s.3
(Maimaitawa).

Jagora : Abu na Namoda tsayayye,
'Y/Amshi : Abu na Namoda shirarre,
(Maimaitawa s.2).

**13. G/Waƙa : Ya buwayi maza ginshiƙin tama na Amadu,**

**Garba ki gudu ɗan Moyi,**
**Mai halin mazan jiya.**[54]

Jagora : In anka zo ga Sarki a aje batutuwan ƙarya (banza),
'Y/Amshi : Don batutuwan banza ba a yin su sai wurin dara.
(Maimaitawa)

Jagora : Sarkin Ƙayan Maradun ba karma na ba shi,
'Y/Amshi : Komi za ya yi da gaskiya ya kai.
(Maimaitawa)

Jagora : Na Jodi ƙasurarren sarki,
'Y/Amshi : Abubakar bai taɓa maskana ba,
Hausa sun sani.

Jagora : Sarkin kayan Maradun ba karma na ba shi, s.2
'Y/Amshi : Komi za ya yi da gaskiya ya kai s.2

Jagora : Ya kai dungu ya kai mari,
Bai zamna ba swahe dut,
'Y/Amshi : Mun san ƙulle-ƙulle sun yi mai yawa,
(Maimaitwa)
Ba ya gane komi gidanga sai wurin dara.

---

[54] Waqar Sarkin Qayan Maradun Abubakar

Jagora : Na zo cikin maruƙƙa na zaɓi wani fari,
'Y/Amshi : Amma na katse da shi tsigari na.

Jagora : Sarkin Kayan Maradun ba karma na ba shi s.3
'Y/Amshi : Komi za ya yi da gaskiya ya kai. s.3

Jagora : Daga Mu'allaiɗi bag ga Alhaji,
Haz zakkuwa ga Attahiru hag ga Iro,
'Y/Amshi : Ka ga sarautag gidan ga sun yi sun wuce,
Duniya in ka lura ba wurin zama ba ce.

Jagora : Mai dingindigon zama,
'Y/Amshi : Sarki na biɗay ya gana ka tsattsare shi,
Shi in bai faɗi ba na faɗam maka.

Jagora : In an taho ga sarki a aje batutuwan banza,
'Y/Amshi : Su batutuwan banza ba a yin su sai wurin dara.

**14. G/Waƙa : Buwai maza na mai Fada,**
**Mai daga na Abdu.**[55]

Jagora : Gwarzon Marafa Uban gari,
'Y/Amshi : Abu mai riga da doki.

Jagora : Ai yanzu ƙasar Maradun,

55 Waqar Sarkin Qayan Maradun Abubakar

| | | |
|---|---|---|
| | | Abu kai Jalla yab ba, |
| | 'Y/Amshi : | Zama in kay yi ƙulli, |
| | | Ina mai walwalewa. |
| | Jagora : | Duk ɗan Sarkin da kag ga ya shiga ɓanna gidansu, |
| | | Yana ashararu ƙauye, |
| | 'Y/Amshi : | To, in ka ganai zanka ce mai shawaraki, |
| | | Rabonai goya kunya. |
| | Jagora : | Mai Kaya mai Faru, mai Gidan-Goga, |
| | | Garba ɗan Garba, |
| | 'Y/Amshi : | Mai Tsibiri da Jan-Baƙo, |
| | | Mai Magami da Gora. s.3 |
| | Jagora : | Gwarzon Marafa ubangari, |
| | 'Y/Amshi : | Abu mai riga da doki. |
| | Jagora : | Na Durɓi uban Magajin gari, |
| | 'Y/Amshi : | Kowak kwana Maradun ka ba shi doki, |
| | | Gamda'aren Jodi babban kada ya taushe gurbi. |
| **15.** | **G/Waƙa :** | **Ya buwai maza Salihu,** |
| | | **Ko yanzu a bar wargi,** |
| | | **Ba su i ma dan Inna,** |
| | | **Halin Umaru na yay yo.**[56] |
| | Jagora : | Kai a Umaru yau, |
| | 'Y/Amshi : | Kai a ɗan Adata Jangwarzo. |

[56] Waqar Sarkin Gobir Sabon Birni Salihu

Jagora : Wargi wuri garai kuma reni kama garai,
'Y/Amshi : Ba ga na yau ba, ko mazan jiya,
Ba su san Jari da wargi ba.
(Maimaitawa)
Jagora : Kai ab Baciri yau,
'Y/Amshi : Kai a ɗan Adata Jangwarzo. s.2

Jagora : Batun da kas sani na, shi na za ni tusa ma,
'Y/Amshi : Da gabas da yamma, Shawai bai zan done ga kowa ba.
Nan kasag ga kwag gwada wargi, Umaru ya bisai.

Jagora : Giwa ta tsare ruwa, kun san ɗanta tat tsare, s.2
'Y/Amshi : Da kun dangana dangi, ko don ba ku batun zucci. s.2

Jagora : :Ku haɗe kwaɗanku,
'Y/Amshi : Sai ya sha ya ƙoshi ku sha saura,
(Maimaitawa).

Jagora : Mai Barkusuma naYari Mai Birnin Gangara da Kurawa.
'Y/Amshi : Gagarau na Umaru mai Tsamaye da Lajinge.
(Maimaitawa).

Jagora : Wargi wuri garai, kuma reni kama garai,
'Y/Amshi : Ba ga na yau ba, ko mazan jiya,
Ba su san Jari da wargi ba.

Jagora : Kai ab Baciri yau,
'Y/Amshi : Kai a ɗan Adata Jangwarzo.
(Maimaitawa s.3).

**16. G/Waƙa : Ibrahimu na Guraguri,**
**Mai Shinkafi bajinin Zagi,**
**Mu dai Allah shi bar muna kaya.[57]**

Jagora : Kai a Umaru kai a Abubakar wan Mani,
'Y/Amshi : Kai a Magaji Dango kai a shugaban gidan ga dut.

Jagora : Mu dai Allah ya bar muna kaya,
'Y/Amshi : Ibrahimu na Guraguri.

Jagora : Jikan Garba Magajin Magaji,
'Y/Amshi : Ko ranar yaƙi da ku aka uwa,
(Maimaitawa).

Jagora : Haba ba su amana, bas su da Allah,
Komi suka yi, ya sani,
'Y/Amshi : Munahikai ku bi sannu har yaka gani.

Jagora : Koway yi sarauta gidan ga, dak kakanni,
Har zakkuwa uwaye,
'Y/Amshi : Ba ga na yau ba, ko mazan na farko,
Ba a yi naɗi da yah hi wanga ba.

Jagora : Wada Mainasara yay yi ƙoƙari,
Ko Ibrahimu ya yi ƙoƙari,
'Y/Amshi : An ɗebi ƙasa zamaninsa,
Ibrahim sa'ak ka an game ta dut.

---

[57] Waqar Magajin Garin Shinkafi Ibrahim

Jagora : Na Arɗo na Shehu na Sarkin Ruwa,
'Y/Amshi : Ibrahimu buƙatakka ta biya,
Baban ɗan Inna ka yi ƙoƙari.

Jagora : Duk ɗan Sarki son ya kai ya zam Sarki,
Sai in ba ta samuwa,
'Y/Amshi : Ta tabbata ko ban faɗi ba,
In gandu ya samu ya hi gamana.

Jagora : Waɗanga da kak kayas,
'Y/Amshi : Ga su an faɗa man,
Wai an ce da ni suka hushi.
Jagora : Bamin kokuwa ko da yaushe shi aka shammata,
Bai iya ba.
'Y/Amshi : Ga wata kokuwa an wuce da shi,
Karsanai kakkaɓe mashi ƙasa.

Jagora : Wani ya tunna ya ga ba ƙafa,
'Yan bori sun kai shi sun baro,
'Y/Amshi : Sururu ya tattara abinai,
Ya koma biɗar kwabon hura.

Jagora : Na Arɗo na Shehu na Sarkin Ruwa,
'Y/Amshi : Ibrahimu buƙatakka ta biya,
Baban ɗan Inna ka yi ƙoƙari.

Jagora : Kai a Umaru kai Abubakar wan Mani.
'Y/Amshi : Kai a Magaji Dango, kai a Shugaban gidanga dut.

Jagora : Jikan Garba Magajin Magaji,

‘Y/Amshi : Ko ranay yaƙi da ku aka uwa.

Jagora : Kai a Umaru kaia Abubakar wan Mani,
‘Y/Amshi : Kai a Magaji Dango kai a Shugaban gidanga dut.
Na yi godiya wajen sarauniya,

Jagora : Ta ba ni sule goma shekaranjiya.
‘Y/Amshi : Ta yi kari kaman na fam huɗu.

Jagora : Na Mainasarawa yau kai a Magaji Mai Badarawa,
‘Y/Amshi : Ya hawo da girma raggo na tsaye yana gani.
(Maimaitawa)

Jagora : Kai dai kwaɗɗo haye bisa ruwa,
‘Y/Amshi : Kai dai kwaɗɗo haye bisa ruwa,
(Maimaitawa).
Jagora : Kai ko ƙadangare tsaya bisa faƙo,
‘Y/Amshi : Ibrahimu na Guraguri.

Jagora : Jirgi Allah ya bam muna kaya,
‘Y/Amshi : Ibrahimu na Guraguri.

Jagora : Na Arɗo na Shehu na Sarkin Ruwa,
‘Y/Amshi : Ibrahimu buƙatakka ta biya,
Baban ɗan Inna ka yi ƙoƙari.

17. **G/Waƙa : Madogara na Malam, Iro Uban Bawa, Mai gida Shinkafi.**[58]

Jagora : Gadan -gadan na Bawa na Aisa,

[58] Waqar Magajin Garin Shinkafi Ibrahim

| | |
|---|---|
| 'Y/Amshi : | Gaƙe maza uban Turawa. |
| | |
| Jagora : | Gwarzon Ajiya masu manya-manya, |
| 'Y/Amshi : | Gwarzon Ajiya masu manya-manya, |
| | |
| Jagora : | Gwarzon Ajiya, |
| 'Y/Amshi : | Masu manya-manyan baki. |
| | (Maimaitawa). |
| | |
| Jagora : | Gadan-gadan na Bawa na Aisa, |
| 'Y/Amshi : | Gaƙe maza uban Turawa. |
| | |
| Jagora : | Na tafo yi ma barka da zuwa Hausa |
| | Na ji labarin, |
| 'Y/Amshi : | Wada kaw wa maza kamak kwanakki. |
| | (Maimaitawa). |
| | |
| Jagora : | Riƙa da gaskiya Ibrahim, |
| 'Y/Amshi : | Mai taimakonka Allah na nan, |
| 'Y/Amshi : | Zanka wa maza gurnani. |
| | |
| Jagora : | Mai kamakka Ibrahim, |
| | Ka ga ya sha hura da nono kumbul, |
| | Ya ci tuwo da nama, |
| | Ga sutura, ga shi had da doki ɗamre, |
| | Yab biye mutanen zamani, |
| | Sunka kai shi hanyab ɓanna, |
| 'Y/Amshi : | Ga igiyar ruwa sunka bas shi, |
| | Yau ga ya nan da ragga cinjim, |
| | Dole sai shi sha rummace. |
| Jagora : | Gwarzon Ajiya masu manya-manya, |

‘Y/Amshi : Gwarzon Ajiya masu manya-manyan baƙi.
(Maimaitawa).

Jagora : Gadan-gadan na Bawa na Aisa,
‘Y/Amshi : Gaƙe maza uban Turawa.
(Maimaitawa).

Jagora : Gwarzon Ajiya masu manya-manya,
‘Y/Amshi : Gwarzon Ajiya masu manya-manyan baƙi.
(Maimaitawa).